# Яхъя тәғбир иткән Инжел

*Һүҙ Кеше булды*

1 Иң элек – донъя яратылғансы уҡ – Һүҙ булған. Ул Һүҙ
Аллала булған һәм Ул Алла булған. 2Һүҙ иң элек үк Аллала
булған.
3Бар нәмә Һүҙ аша яратылған, һәм бер ни ҙә Унан башҡа
яратылмаған. 4Ул тормоштоң сығанағы булған, һәм тормош
кешеләргә яҡтылыҡ биргән. 5Яҡтылыҡ ҡараңғылыҡта балҡый,
ҡараңғылыҡ уны һүндерә алмай.
6Алла тарафынан ебәрелгән Яхъя исемле кеше була. 7Ул,
бөтәһе лә иман килтерһендәр тип, яҡтылыҡ тураһында шәһәҙәт
биреү өсөн килде. 8Ул үҙе яҡтылыҡ түгел, ләкин яҡтылыҡ ту-
раһында шәһәҙәт бирергә ебәрелде.
9Ысын Яҡтылыҡ – Һүҙ булған. Ул бөтөн кешелекте яҡтыр-
тыу өсөн донъяға килде. 10Ул донъяла бар ине, ләкин донъя,
Уның аша яратылған булыуына ҡарамаҫтан, Уны танымады.
11Ул үҙ кешеләре янына килде, әммә үҙенекеләр Уны ҡабул
итмәне. 12Ә Үҙен ҡабул итеп, Уның исеменә иман килтереүсе-
ләргә Ул Алла балалары булырға хоҡуҡ бирҙе. 13Улар ҡан яр-
һыуынан да, енси дәрттән дә, ир нәфсеһенән дә түгел, Алланан
тыуҙылар.

[14]Һүҙ, кеше булып, беҙҙең арабыҙҙа йәшәне. Беҙ Уның Илаһи
бөйөклөгөн һәм ҡөҙрәтен күрҙек. Быларҙы Ул, Атаның бер-
ҙән-бер Улы булараҡ, мәрхәмәт һәм хаҡлыҡ билгеһе итеп,
Атанан ҡабул итте.

[15]Яхъя, Уның хаҡында шаһитлыҡ ҡылып: «Минең арттан
Килеүсе минән алға сыҡты, сөнки Ул минән элек үк бар ине»,
тип хәбәр итте.

[16]Беҙҙең бөтәбеҙгә Уның мәрхәмәтенән өлөш тейҙе, Ул беҙгә
үҙенең сикһеҙ яратыуын бүләк итте. [17]Алла Ҡанунды Муса
аркыры бирҙе, ә мәрхәмәт һәм хаҡлыҡ Ғайса Мәсих аша килде.
[18]Алланы бер кем, бер ҡасан күрмәне. Уны беҙгә Ата янындағы
берҙән – бер Улы асып бирҙе.

*Яхъяның шәһәҙәте*

[19]Йәһүдия хакимдары, Йерушалимдан руханиҙарҙы һәм
левиттарҙы* Яхъянан уның кемлеген һорар өсөн ебәргәс, [20]ул
яуаптан баш тартмайынса:

– Мин Мәсих түгел, – тип иҡрар итте.

[21]Улар:

– Кем һуң һин? Ильясмы? – тип һоранылар.

– Юҡ.

– Һин пәйғәмбәрме?

– Юҡ.

[22]– Улайһа, кем һин? – тип тегеләр һаман һораштылар. –
Беҙҙе бында ебәреүселәргә яуап бирергә тейешбеҙ. Үҙеңде кем
тип исемләйһең?

[23]– Мин, Исай пәйғәмбәр әйткәнсә: «Хоҙайға табан тура юл
табығыҙ!» – тип сүлдә һөрән һалыусы, – тине Яхъя.

[24-25]Фарисейҙарҙың** вәкилдәре:

---

* Леви – Яҡуп улдарының береһе. Алла әмере буйынса, Леви нәҫе-
ленән булған кешеләр генә Алла Йортонда рухани ярҙамсыһы булып
хеҙмәт иткән. Уларҙы левиттар тип атағандар.

** Фарисейҙар – боронғо йәһүдтәр араһындағы дини төркөм. Фари-
сейҙар Муса Ҡанунын һәм кешеләр тарафынан уға быуаттар дауа-
мында өҫтәлеп килгән ҡағиҙәләрҙе теүәл үтәүҙе алға һөргәндәр.

– Һин Мәсих тә, Ильяс та, пәйғәмбәр ҙә булмағас, ни өсөн
кешеләрҙе һыуға сумдыраһың?* – тип һоранылар.
[26]Яхъя уларға:
– Мин һыуға сумдырам, әммә арағыҙҙа һеҙ белмәгән Берәү
бар. [27]Минән аҙаҡ Килеүсе тап ана Шул инде, ә мин Уның
башмағының ҡайышын сисергә лә лайыҡлы түгелмен, – тип
яуап бирҙе.
[28]Был ваҡиғалар Яхъя һыуға сумдыра торған урында –
Иордан йылғаһы аръяғындағы Битаниҙа булды. [29]Иртәһенә
Яхъя, уға табан килеүсе Ғайсаны күреп:
– Бына донъяның гонаһын күтәрәсәк Алла Бәрәсе! – тине.
[30]– «Минең арттан килеүсе был Зат минән алға сыҡты, сөнки
Ул минән элек үк бар ине», – тип һөйләгәнем Ул – Үҙе. [31]Мин
Уны белмәй инем, ләкин, Уны Исраил халҡы белһен тип,
һыуға сумдырырға килдем.
[32]Яхъя шәһәҙәт бирҙе:
– Мин Уға күгәрсен рәүешендә күктән Рух төшөүен һәм Уның
өҫтөндә ҡалыуын күрҙем. [33]Мин Уны танымаҫ инем, әммә мине
һыуға сумдырыу өсөн Ебәреүсе: «Кемдең иңенә Рух төшөүен
һәм Уның өҫтөндә ҡалыуын күрһәң, Изге Рухҡа сумдырыусы
Шул булыр», – тине. [34]Мин быны күрҙем һәм шаһитлыҡ ҡылам:
Ул – Алла Улы.

*Ғайсаның беренсе шәкерттәре*

[35]Икенсе көндө Яхъя шәкерттәренең икеһе менән бергә шул
уҡ урында торғанда, [36]үтеп барыусы Ғайсаны күреп:
– Ҡарағыҙ, ана Алла Бәрәсе, – тине.
[37]Ике шәкерт тә, уның был һүҙҙәрен ишеткәс, Ғайса артынан
киттеләр. [38]Ғайса боролоп ҡараны һәм уларҙың эйәреп килеүен
күреп:
– Һеҙгә ни кәрәк? – тине.
Тегеләр:
– Рабби, һин ҡайҙа йәшәйһең? – тип һоранылар. (Рабби –
йәһүд телендә Остаҙ тигән мәғәнәлә.)

* Һыуға сумдырыу – гонаһтарҙан тәүбә итеп, Алла юлына баҫыуҙы
белдерә торған йола. «Суҡындырыу» тип тә атала.

39Ғайса уларға:

– Әйҙәгеҙ Минең менән, үҙегеҙ күрерһегеҙ, – тине.

Был ваҡытта сәғәт дүрт тирәһе ине. Бына Улар, Ғайса менән барып, Уның ҡайҙа йәшәгәнен күрҙеләр һәм кискәсә Уның янында булдылар.

40Яхъяның һүҙҙәрен ишетеп, Ғайса артынан киткән икәүҙең береһе Симон Питерҙың ҡустыһы Әндри ине. 41Ул, иң тәүҙә
ағаһы Симонды табып, уға:

– Беҙ Мәсихты осраттыҡ, – тине һәм Симонды Ғайса янына алып килде. (Мәсих – «Май һөртөлгән Зат» тигәнде аңлата*.)

42Ғайса, уға текләп ҡарап:

– Һин, Юныс улы Симон, Кифа тип аталырһың, – тине. (Кифа һәм Питер тигән исемдәр «ҡая» тигән мәғәнәлә.)

43Икенсе көндө Ғайса Галилеяға барырға уйланы. Ул, Филипты осратып, уға:

– Минә эйәр! – тине.

44Филип та, Әндри менән Питер кеүек үк, Битсаида ҡалаһынан ине.

45Филип, Натанаилды эҙләп табып, уға:

– Беҙ Муса Ҡанунда яҙған һәм пәйғәмбәрҙәр әйткән Затты осраттыҡ. Ул Насаранан, Йософ улы Ғайса, – тине.

46Натанаил иһә быға ҡаршы:

– Насаранан ниндәй ҙә булһа яҡшы нәмә сығыуы мөмкинме ни? – тип яуап бирҙе.

– Барайыҡ, үҙең күрерһең,– тине Филип.

47Ғайса, Үҙенә табан яҡынлашҡан Натанаилды күреп, уның хаҡында:

– Бына ысын исраиллы, ул алдашыуға һәләтле түгел, – тине.

48– Һин мине ҡайҙан беләһең? – тип һораны Натанаил.

– Мин һине, үҙеңде Филип саҡырғансы уҡ, инжир ағасы төбөндә күрҙем, – тип яуап бирҙе Ғайса.

49Натанаил Уға:

– Остаҙ! Һин – Алла Улы! Һин – Исраил Батшаһы! – тине.

---

* Мәсих – Алла тарафынан донъяны ҡотҡарыу өсөн һайланып май һөртөлгән Зат. Грек телендә Христос. Алла ҡушыуы буйынса, Исраил батшаһын билгеләгәндә руханиҙар ул кешенең башына зәйтүн майы һөртә торған булғандар.

[50]– Һин Минең: «Мин һине инжир ағасы төбөндә күрҙем»,
тигәнем өсөн иман килтерәһеңме? Бынан ҙурыраҡ нәмәләрҙе лә
күрерһең әле, – тине Ғайса һәм һүҙен дауам итте. [51]– Һеҙгә ысын
дөрөҫөн әйтәм: Күктәрҙең асылыуын да, Алла фәрештәләренең
Әҙәм Улына* төшөүен һәм Уның янынан Күккә ашыуын да
күрерһегеҙ.

*Ғайсаның һыуҙы шарапҡа әйләндереүе*

2 Өсөнсө көндә Галилея өлкәһенең Кана ҡалаһында туй булды. [2]Унда Ғайсаның әсәһе лә килде. Ғайса ла үҙенең шәкерттәре менән шул туйға саҡырылғайны. [3]Шарап етмәгәс,
Ғайсаның әсәһе уға:

– Быларҙың шарабы бөткән, – тине.

[4]Ғайса:

– Ниңә һин быны Миңә әйтәһең? Минең әле ваҡытым етмәгән, – тип яуап бирҙе.

[5]Әсәһе хеҙмәтселәргә:

– Ул ни әйтһә, шуны эшләгеҙ, – тине.

[6]Унда йәһүдтәрҙең йолаһы буйынса пакланыу өсөн ҡуйылған һәр береһе һикһән йәки йөҙ егерме литр һыу һыйҙырышлы алты таш киҫмәк бар ине.

[7]Ғайса хеҙмәтселәргә:

– Киҫмәктәргә һыу тултырығыҙ, – тигәс, улар киҫмәктәрҙе мөлдөрәмә итеп тултырҙылар.

[8]Шунан һуң Ғайса уларға:

– Ә хәҙер һирпеп алығыҙ ҙа туй башлығына илтеп бирегеҙ, – тине.

[9]Туй башлығы шараптың ҡайҙан икәнен белмәй, быны бары тик һыуҙы һирпеп алған хеҙмәтселәр генә белә ине.
[10]Шарапҡа әйләнгән һыуҙы тәмләп ҡарағас, ул кейәүҙе үҙ янына саҡырып
алып:

– Башта һәр кем яҡшы шарап бирә, ә инде етерлек эселгәс, насарыраҡын килтерә. Ә һин яҡшы шарапты иң аҙаҡҡа ҡалдырғанһың, – тине.

[11]Шулай итеп, Ғайса, ҡыласаҡ мөғжизәләрен Галилеяның Кана ҡалаһында башлап ебәреп, Үҙенең шөһрәтен күрһәтте, һәм шәкерттәре Уға иман килтерҙеләр.

* «Әҙәм Улы» тип Ғайса Үҙен әйтә.

[12]Бынан һуң Ғайса әсәһе, энеләре һәм шәкерттәре менән бергә
Капарнаум ҡалаһына барҙы. Ләкин улар унда бер нисә көнгә
генә туҡталдылар.

*Ғайсаның Алла Йортона мөхәббәте*

[13]Йәһүдтәрҙең Ҡотҡарылыу* байрамы яҡынлашҡас, Ғайса
Йерушалимға килде. [14]Ул, ундағы Алла Йортонда (Ғибәҙәтха-
нала) үгеҙ, һарыҡ, күгәрсен һатыусыларҙы күргәс, [15]бауҙан сы-
быртҡы ишеп алып, уларҙың бөтәһен дә үгеҙ-һарыҡтары менән
бергә Ғибәҙәтхананан ҡыуып сығарҙы; аҡса алмаштырыусы-
ларҙың өҫтәлдәрен ауҙарып ташланы, аҡсаларын сәсеп ебәрҙе.
[16]Күгәрсен һатыусыларға:

– Быларҙы бынан алығыҙ! Минең Атамдың Йортон баҙарға әйләндермәгеҙ! – тине.

[17]Уның шәкерттәре Изге Яҙмала әйтелгән: «Һинең Йортоңа
мөхәббәт Мине ут булып ғазаплар», – тигән һүҙҙәрҙе иҫтәренә
төшөрҙөләр.

[18]Шул ваҡыт йәһүд хакимдары килеп ҡыҫылды. Улар Ғай-
санан:

– Былай эшләргә вәкәләтең барлығын Һин беҙгә ниндәй мөғжизә менән иҫбат итә алаһың? – тип һоранылар.

[19]– Был Алла Йортон емереп ташлағыҙ, һәм Мин уны өс
көндә торғоҙасаҡмын, – тине Ғайса.

[20]Йәһүдтәр:

– Был Йорт ҡырҡ алты йыл төҙөлдө, Һин уны өс көндә генә торғоҙа алырһыңмы? – тинеләр.

[21]Әммә Ғайса, Алла Йорто тураһында һөйләгәндә, Үҙ тәнен
күҙ уңында тотҡайны. [22]Ул, үлгәс терелеп ҡәберҙән торғас,
шәкерттәре Уның ошо хаҡта әйткәнен иҫтәренә төшөрҙөләр
һәм Изге Яҙмала теркәлгәнгә лә, Ғайсаның һүҙҙәренә лә ышан-
дылар. [23]Ҡотҡарылыу байрамында Уның Йерушалимда күр-
һәткән мөғжизәләрен күреп, күп кешеләр Ғайса исеменә иман
килтерҙе. [24]Әммә Ул, бөтә кешеләрҙе Үҙе белгәнгә күрә, уларға
ышанманы. [25]Кемдең дә булһа кешеләр тураһында һөйләүенә
Уның ихтыяжы булманы. Кеше күңелендә ни барлығын Ул Үҙе
белә ине.

---

* Ҡотҡарылыу байрамында йәһүдтәрҙең Мысыр ҡоллоғонан ҡотолоуы хәтергә алына. Грек телендә был байрам «Пасха» тип атала.

*Ғайса һәм Никодим*

3 Йәһүд башлыҡтары араһында Никодим атлы бер фарисей
бар ине. [2]Ул, төндә Ғайса янына килеп:
– Остаҙ! Беҙ һинең Алла тарафынан ебәрелгән Остаҙ икән-
легеңде беләбеҙ. Һин ҡылған мөғжизәләрҙе, Алла унын менән
булмаһа, бер кем дә эшләй алмаҫ ине, – тине.
[3]Ғайса уға:
– Һиңә ысын дөрөҫөн әйтәм: бары тик яңынан тыуғандар
ғына Алла Батшалығын күрә алыр, – тип яуап бирҙе.
[4]– Өлкән кеше нисек итеп яңынан тыуһын? – тине Никодим. –
Ул әсәһе ҡарынына ҡабат кереп, икенсе тапҡыр тыуа алмай
бит инде.
[5]Ғайса яуабында былай тине:
– Һиңә ысын дөрөҫөн әйтәм: бары тик һыуҙан һәм Рухтан
тыуғандар ғына Алла Батшалығына керә алыр! [6]Тәндән тыуған –
үҙе тән; Рухтан ғына рух тыуа. [7]Минең һиңә: «Һеҙ яңынан тыу-
ырға тейешһегеҙ», – тип әйтеүемә ғәжәпләнмә. [8]Ел ҡайҙа teləһә,
шунда иҫә*. Һин уның тауышын ишетәһең, ләкин ҡайҙан килеп
ҡайҙа китеүен белмәйһең. Рухтан тыуған һәр кем менән дә тап
шулай була.
[9]Никодим Унан:
– Нисек улай була алһын? – тип һораны.
[10]– Һин, Израил мөғәллиме була тороп, шуны белмәйһеңме? –
тине Ғайса. – [11]Һиңә ысын дөрөҫөн әйтәм: беҙ ни белһәк, шуны
һөйләйбеҙ; ни күрһәк, шуға шәһәҙәт бирәбеҙ; ә һеҙ беҙҙең шәһә-
ҙәтебеҙҙе ҡабул итмәйһегеҙ. [12]Һеҙ ерҙәге хәлдәр тураһында һөйлә-
гәнемә ышанмайһығыҙ икән, күктәгеләре хаҡында һөйләһәм,
нисек ышанырһығыҙ? [13]Ә бит күктән төшкән Әҙәм Улынан
башҡа берәүҙең дә күккә күтәрелгәне юҡ.
[14]Уға иман килтереүсе һәр кеше мәңгелек тормошҡа ирешһен
өсөн, Муса сүлдә баҡыр йыланды нисек күтәргән булһа,**

* Грек телендәге «пневма» һүҙе «ел» һәм «Рух» тигән мәғәнәләрҙе аңлата.

** Был урында Мусаның сүлдә, Алла ҡушыуы буйынса, баҡырҙан яһалған йыланды, һайғауға беркетеп, юғарыға күтәреп ҡуйыуы тураһында һүҙ бара. Был хаҡта «Таурат» тың «Һандар» китабында (21-нсе бүлек, 9-нсы аят) уҡырға мөмкин.

15Әҙәм Улы ла шулай күккә ашырға тейеш. 16Сөнки Алла донъ-
яны шул тиклем яратты ки, иман килтереүсе һәр кем һәләк
булмаһын, ә мәңгелек тормошҡа ирешһен өсөн, Ул Үҙенең
берҙән-бер Улын бирҙе.

17Алла Үҙ Улын донъяны хөкөм итер өсөн түгел, бәлки Уның
аша донъя ҡотолһон тип, донъяға ебәрҙе. 18Уға иман килтереү-
сегә хөкөм юҡ, ә иман килтермәүсе хөкөм ителде инде, сөнки
ул Алланың берҙән-бер Улына иман килтермәне. 19Ә хөкөмдөң
асылы бына ниҙә: донъяға яҡтылыҡ килде, әммә кешеләр,
эштәре яман булғанлыҡтан, яҡтылыҡҡа ҡарағанда ҡараңғылыҡ-
ты артыҡ күрҙеләр.

20Яуызлыҡ ҡылыусы һәр кем яҡтылыҡҡа нәфрәт итә һәм,
үҙенең яман эштәре асылыуҙан ҡурҡып, яҡтылыҡтан ҡаса.
21Ә дөрөҫ ниәттә йәшәүсе кеше, эштәренең Алла хөрмәтенә эшлә-
неүе күренеп торһон өсөн, яҡтылыҡҡа ынтыла.

*Яхъяның Ғайса хаҡындағы шәһәҙәте*

22Шунан һуң Ғайса, шәкерттәре менән Йәһүдия еренә килеп,
улар менән бергә ҡалып, халыҡты һыуға сумдырҙы. 23Ә Яхъя
был ваҡытта Салим янындағы мул һыулы Айнонда унда килгән
кешеләрҙе һыуға сумдыра ине. 24Ул ваҡытта Яхъя төрмәгә ул-
тыртылмаған була әле.

25Яхъяның шәкерттәре менән бер йәһүд кешеһе араһында
паклаwillow йолаһы хаҡында бәхәс сыҡҡан. 26Улар Яхъя янына
килеп, былай тинеләр:

– Остаҙ, хәтерләйһеңме, һин Иордан аръяғында осрашҡан
Кеше хаҡында һөйләгәйнең? Ул да халыҡты һыуға сумдыра,
һәм бәтәһе лә уның янына бара.

27Яхъя яуап бирҙе:

– Күктән бирелгәндән башҡа кешенең бер нәмәһе лә юҡ.
28Һеҙ минең: «Мин Мәсих түгел, әммә мин Уның алдынан ебәр-
елдем», – тип әйтеүемде ишеткән шаһиттар. 29Кәләш – кейәүҙеке
генә. Ә кейәүҙең янында торған дуҫы, уның тауышын ишетә,
һөйләгән һүҙҙәренә ҡыуана. 30Миңә лә, ниһайәт, шундай шат-
лыҡ килде. Ул үҫергә, мин кесерәйергә тейеш.

31Юғарынан Килеүсе һәр кемдән өҫтөн. Ерҙә тыуған – ерҙеке,
уның һүҙе лә ерҙәгесә. Ә Күктән Килеүсе – һәммәнән өҫтөн

тороусы Зат, [32]Унын хәбәрен ҡабул итмәһәләр ҙә, Ул Үҙе
күргән-ишеткәндәр тураһында шәһәҙәт бирә. [33]Кем Унын хәбә-
рен ҡабул итһә, быныҥ менән ул Алланыҥ хаҡлығын раҫлай.
[34]Алла ебәргән Зат Алла һүҙен һөйләр, сөнки Алла Уға Рухты
үлсәп бирмәгән. [35]Ата Үҙенеҥ Улын ярата һәм бөтәһен Унын
ҡулына биргән. [36]Улына иман килтереүсенеҥ мәҥгелек тормо-
шо бар, ә иман килтермәүсе бер ҡасан да тормош күрмәйәсәк:
уны һәр ваҡыт Алланыҥ ҡәһәре эҙәрләйәсәк.

*Ғайса һәм Самария ҡатыны*

4 Фарисейҙар Ғайсаныҥ Яхъяға ҡарағанда күберәк шәкерттәр
йыйыуы һәм уларҙы һыуға сумдырыуы тураһында ишетте-
ләр [2](әммә Ғайса Үҙе түгел, ә шәкерттәре һыуға сумдыра ине).
[3]Ғайса, был хаҡта белгәс, Йәһүдияны ҡалдырып, ҡабат Галилея-
ға китте. [4]Уға Самария аша уҙырға тура килде.
[5]Ул Яҡуп үҙенеҥ улы Йософҡа биргән ер биләмәһенә яҡын
Самарияныҥ Сихар тигән ҡалаһында туҡталды. [6]Унда Яҡуп
ҡойоһо бар ине. Юлда арыған Ғайса шул ҡойо янына килеп ул-
тырҙы. [7-8]Төш ваҡыты ине. Шәкерттәре ризыҡ һатып алыу өсөн
ҡалаға киткәс, һыу алырға тип, самариялы бер ҡатын килде.

– Миңә эсергә бирсе, – тине Ғайса уға.

[9]Самария ҡатыны:

– Нисек итеп һин, йәһүд була тороп, минән, Самария ҡаты-
нынан, эсергә һорайһыҥ? – тине. (Был һүҙҙәрҙе ул йәһүдтәр ме-
нән самариялыларҙыҥ бер һауыттан файҙаланмауынан әйтте.)

[10]Ғайса:

– Әгәр ҙә һин Алла мәрхәмәтен белһәҥ һәм үҙеҥдән: «Миңә
эсергә бирсе», – тип һораусыныҥ кем икәнлеген белһәҥ, үҙеҥ
Унан һорар инеҥ һәм Ул һиңә тереклек һыуы бирер ине, – тип
яуап ҡайтарҙы.

[11]– Әфәндем, – тине ҡатын Уға, – Һинеҥ бит һирпеп алырға
биҙрәҥ юҡ, ә ҡойо тәрән. Һин ул һыуҙы ҡайҙан алырһыҥ икән?
[12]Был ҡойоно беҙгә Яҡуп атабыҙ биргән: үҙе лә, балалары ла,
мал – тыуары ла шунан эскән. Һин Яҡуптан бөйөгөрәкме ни?

[13]Ғайса уға яуап бирҙе:

– Был һыуҙы эскән һәр кем йәнә һыуһар, [14]ә кем дә кем Мин
биргән һыуҙы эсһә, бер ҡасан да һыуһамаҫ. Мин биргән һыу
унда мәҥгелек тормошҡа аға торған шишмәгә әүереләсәк.

15Катын Уға әйтте:
– Әфәндем! Миңә шул һыуҙы бирсе, унан мин һис тә һыуһа-
маҫ инем һәм, һыу алыр өсөн, бында килеп йөрөмәҫ инем.
16Ғайса уға:
– Бар, иреңде саҡырып кил, – тине.
17– Минең ирем юҡ, – тип яуап бирҙе ҡатын.
18– Ирем юҡ, тип дөрөҫөн әйттең. Һин биш тапҡыр тор-
мошта булдың, ә хәҙер йәшәгән кешең һиңә ир түгел, һин дөрөҫ
әйттең, – тине Ғайса.
19Катын Уға әйтте:
– Әфәндем! Күрәм, Һин пәйғәмбәрһең икән. 20Беҙҙең ата-баба-
лар Аллаға ошо тауҙа табынған, ә Һеҙ, кешеләр бары тик Йеру-
шалимда ғына табынырға тейеш, тиһегеҙ.
21Ғайса уға былай тине:
– Ышан Миңә, ханым, ваҡыт яҡынлашты: Атаға табыныу-
ығыҙ был тауҙа ла, Йерушалимда ла булмаясаҡ. 22Һеҙ кемгә
табыныуығыҙҙы белмәйһегеҙ, ә беҙ кемгә табыныуыбыҙҙы беләбеҙ,
сөнки ҡотолоу йәһүдтәрҙән килә. 23Әммә ваҡыт яҡынлаша
һәм килде лә инде – ул саҡта Атаға табыныусыларға Хаҡлыҡ
Рухы үҙе остаҙ булыр һәм уларҙы Атаны ысын күңелдән оло-
ларға өйрәтер. 24Алла тап ана шундайҙарҙы эҙләй ҙә. Хаҡлыҡ
Рухы нисек өйрәтһә, Уға шулай табынырға кәрәк.
25Катын Уға:
– Мәсихтең (Май һөртөлгән Заттың*) килерен беләм. Ул
килгәс, беҙгә бөтәһен аңлатыр, – тине.
26– Һинең менән һөйләшеүсе Мин – ул Үҙе, – тине Ғайса.
27Ошо ваҡыт әйләнеп ҡайтҡан шәкерттәре, Уның ҡатын
менән һөйләшеүен күреп, ғәжәпләнделәр, ләкин береһе лә: «Һиңә
унан ни кәрәк», – тип йәки: «Ниңә был ҡатын менән һөйләшә-
һең?» – тип һораманы.
28Катын, һыу көршәген ҡалдырып, ҡалаға китте һәм ундағы
кешеләргә:
29– Барып ҡарағыҙ әле, минең ҡылған бөтә эштәремде
һөйләп биргән кешене күрерһегеҙ. Бәлки, Ул Мәсихтыр? – тине.
30Һәм кешеләр, ҡаланан сығып, Ғайса янына юл тоттолар.

---

* Был хаҡта 1.41 иҫкәрмәне ҡарарға.

[31]Ул арала шәкерттәре Уны:
– Остаҙ, ашап ал инде, – тип ҡыҫтарға керештеләр.
[32]– Минең һеҙ белмәй торған ризығым бар, – тине Ғайса.
[33]Шәкерттәр үҙ-ара:
– Әллә Уға берәйһе ашарға килтерҙеме икән? – тиештеләр.
[34]Ғайса уларға әйтте:
– Минең ризығым – Мине Ебәреүсенең ихтыярын үтәү һәм
Уның эшен төгәлләү. [35]Һеҙ: «Тағы дүрт айҙан ураҡ өҫтө етә-
сәк», – тиһегеҙ түгелме? Ә Мин һеҙгә әйтәм: күтәрелеп ҡарағыҙ,
баҫыуҙар ағарып, ураҡҡа өлгөргән инде! [36]Ураҡсы эш хаҡы ала
һәм мәңгелек тормош өсөн уңыш йыя. Шуға күрә сәсеүсе лә,
урыусы ла берҙәй ҡыуаналар. [37]Шулай итеп был осраҡта: «Берәү
сәсә, икенсеһе ура», – тигән әйтем тап килә. [38]Мин һеҙҙе үҙегеҙ
көс һалмағанды урырға ебәрәм, унда башҡалар эшләне, ә һеҙ
уларҙың хеҙмәт емештәрен уртаҡлайһығыҙ.

[39]«Ул минең бөтә ҡылған эштәремде һөйләп бирҙе», – тип
хәбәр иткән ҡатындың һүҙен ишеткәс, әлеге ҡалалағы самария-
лыларҙың күбеһе Уға иман килтерҙеләр. [40]Самариялылар, Уның
үҙҙәре янында ҡалыуын үтенделәр, һәм Ул унда ике көнгә туҡ-
талды. [41]Уның һүҙҙәрен Үҙенән ишеткәс, тағы ла күберәк кеше-
ләр Уға иман килтерҙеләр. [42]Теге ҡатынға иһә: «Беҙ инде һин
һөйләгән өсөн түгел, бәлки Уның һүҙҙәрен үҙебеҙ ишетеп, Уның
ысынлап та донъяны Ҡотҡарыусы икәнен белеп, Уға иман кил-
терәбеҙ», – тинеләр.

*Ғайса һарайҙағы бер әмәлдарҙың улын һауыҡтыра*

[43]Ике көн үткәс, Ғайса был ҡаланан Галилеяға юл тотто.
[44]«Пәйғәмбәргә үҙ иләндә ихтирам юҡ», – тип Ул Үҙе әйткәйне.
[45]Ләкин Галилеяға килгәс, бындағы кешеләр Уны ҡыуанып ҡар-
шыланылар. Сөнки улар, Йерушалимдағы байрамда булып,
Ғайса ҡылған барса мөғжизәләрҙе күргәйнеләр.

[46]Шунан һуң Ул теге саҡта һыуҙы шарапҡа әйләндергән
урынға – Галилеяның Кана ҡалаһына килде. Капарнаумда бер
һарай әмәлдарының улы ауырыу икән. [47]Ул, Ғайсаның Йәһү-
диянан Галилеяға килгәнен ишетеп, Уның янына барҙы һәм
үлем түшәгендә ятҡан улын һауыҡтырыуҙы һораны.

48Ғайса уға:
– Илаһи билгеләр һәм мөғжизәләр күрмәһәгеҙ, берегеҙ ҙә иман килтермәйһегеҙ, – тине.
49Һарай әмәлдары:
– Әфәндем! Балам үлгәнсе бара күр инде, – тине.
50– Бар, өйөңә ҡайт, улың йәшәйәсәк, – тине Ғайса.
Әмәлдар, Унның һүҙенә ышанып ҡайтып китте. 51Ҡайтышлай
уҡ, юлда хеҙмәтселәре осрап, уға:
– Улың һауыҡты, – тинеләр.
52– Уға ҡайһы сәғәттә хәл керҙе? – тип һорауына тегеләр:
– Кисә көндөҙгө сәғәт бер тирәһендә кыҙыуы төштө, – тип яуап бирҙеләр.
53Атай кеше Ғайсаның: «Улың йәшәйәсәк», тигән һүҙҙәренең нәҡ ана шул сәғәткә тап килеүен аңлағас, ул үҙе лә, йортондағы барса кешеләр ҙә Ғайсаға иман килтерҙеләр.
54Был Ғайсаның Йәһүдиянан Галилеяға килгәс күрһәткән икенсе мөғжизәһе ине.

*Быуа буйында һауыҡтырыу*

5 Бынан һуң Ғайса йәһүдтәрҙең Йерушалимда булған байрамына китте.
2Йерушалимда Һарыҡ Ҡапҡаһы янында йәһүдсә Битезда* тип
аталған бер йорт һәм быуа бар ине. 3Унның бағаналар менән то-
таштырылған ябыҡ өҫлө биш бүлегендә бик күп ауырыуҙар –
һуҡырҙар, аҡһаҡтар, паралич һуҡҡан кешеләр ята. [4Ваҡыты-ва-
ҡыты менән Хоҙайҙың бер фәрештәһе, быуаға төшөп, һыуҙы болғата һәм, һыу болғаныу менән, уға беренсе булып төшкән
кеше теләһә ниндәй сирҙән һауыға икән.]** 5Унда утыҙ һигеҙ
йыл буйы ауырыусы бер кеше бар ине. 6Ғайса, ул кешене күреп
һәм унның шул тиклем оҙаҡ ауырыуын белеп, унан:
– Һауығырға теләйһеңме? – тип һораны.
7– Эйе, Әфәндем, – тип яуапланы ауырыу, – ләкин һыу болғанған ваҡытта мине быуаға төшөрөр кешем юҡ шул. Мин унда барып еткәнсе, башҡа берәү төшөп өлгөргән була.

---

* Битезда – шәфҡәт йорто тигән мәғәнәлә.
** Йәйә эсендәге аңлатма иң боронғо ҡульяҙмаларҙа юҡ.

8– Тор, септәңде күтәр ҙә атла, – тине Ғайса.

9-10Кеше шунда уҡ терелде һәм септәһен алды ла йөрөп
китте. Был хәл шәмбе көндө* булғанлыҡтан, йәһүдтәр һауыҡ-
ҡан кешегә:

– Бөгөн шәмбе көн, һин септәңде күтәреп йөрөргә тейеш
түгелһең, – тинеләр.

11Ул хөкөм эйәләренә:

– Мине һауыҡтырған кеше миңә: «Септәңде ал да атлап кит», –
тип әйтте, – тине.

12– Һиңә: «Септәңде күтәр ҙә атлап кит», – тигән кем ул? – тип
һоранылар унан.

13Ләкин һауыҡҡан кеше Уның кемлеген белмәне, сөнки Ғайса
тиҙ үк шундағы халыҡ араһына инеп юғалғайны.

14Аҙаҡ Ғайса уны Алла Йортонда эҙләп табып:

– Бына һин һауыҡтың. Үҙеңә тағы ла насарыраҡ булмаһын
өсөн, бынан аҙаҡ гонаһ ҡылма, – тине.

15Ул кеше, йәһүдтәрҙең хөкөм эйәләре ҡаршыһына барып,
үҙен һауыҡтырыусының Ғайса икәнен һөйләне.

*Атаһы ни ҡылһа, Улы ла шуны эшләр*

16Был эште шәмбе көн эшләгәне өсөн, хөкөм эйәләре Ғайса-
ны эҙәрлекләй башланылар.

17– Минең Атам һәр ваҡыт эштә булғанға күрә, Мин дә
эшләйем, – тип яуап бирҙе Ул.

18Йәһүдтәр Уны шәмбе көнөн боҙоуы өсөн генә түгел, ә бигe-
рәк тә Алланы Үҙенең Атаһы тип атап, Үҙен Аллаға тиңләгәне
өсөн үлтерергә теләнеләр.

19Ғайса уларға шулай яуап бирҙе:

– Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: Атаһының ни ҡылғанын күрмәй
тороп, Улы Үҙе һис ни эшләй алмаҫ. Атаһы ни ҡылһа, Улы ла
шуны эшләр. 20Сөнки Ата Үҙенең Улын ярата һәм Үҙе эшләгән
һәр эшен уға күрһәтә. Ул һеҙҙең иҫегеҙ китерлек бынан да ҙуры-
раҡ эштәрҙе күрһәтер әле. 21Ата, үлгәндәрҙе терелтеп, уларға йән
биргән кеүек, Улы ла кемгә теләһә, шуға йән бирә. 22Ата бер
кемде лә хөкөм итмәй, ә Үҙен ихтирам иткән кеүек, Улын да һәр

* Шәмбе – Муса ҡануны буйынса, йәһүдтәрҙең ял итеү һәм ғибәҙәт ҡылыу көнө.

кем ихтирам итһен өсөн, 23Ул бөтә хөкөмдө Улына тапшырҙы.
Кем Улын ихтирам итмәй – шул Уны ебәргән Атаны ла ихти-
рам итмәй.

24Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: Минең һүҙемде тыңлап, Мине
Ебәреүсегә иман килтéргән кеше мәңгелек тормошҡа ирешкә.
Ул Хөкөм ҡаршыһына баҫмаясаҡ, сөнки ул инде үлемдән
тормошҡа күсте. 25Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: Алла Улының
ауазын ишеткәс, үлеләр тереләсәк ваҡыт етеп килә һәм ул килеп
етте лә инде!

26Ата Үҙе тормош сығанағы булған кеүек, шулай уҡ Улын да
Ул тормош сығанағы яһаны 27һәм Улына хөкөм итеү вәкәләтен
бирҙе, сөнки Ул – Әҙәм Улы. 28-29Быға ғәжәпләнмәгеҙ: ҡәберҙә-
геләрҙең һәммәһе, Алла Улының ауазын ишетеп, яҡшылыҡ эш-
ләгәндәр – йәшәү өсөн, ә яуызлыҡ эшләгәндәр – хөкөм ителеү
өсөн, ҡәберҙәренән сығасаҡ ваҡыт яҡынлашып килә.

30Мин Үҙемдән-Үҙем бер ни ҙә эшләй алмайым. Нисек ишет-
һәм, шулай хөкөм итәм, һәм Минең Хөкөмөм – ғәҙел хөкөм,
сөнки Мин Үҙ ихтыярымды түгел, ә Мине Ебәреүсенең ихты-
ярын үтәргә ынтылам.

*Ғайса хаҡында шәһәҙәттәр*

31– Әгәр ҙә Мин Үҙ хаҡымда Үҙем шәһәҙәт бирәм икән, Минең
һүҙҙәрем бер ни ҙә тормаҫ ине. 32Ләкин Минең хаҡта шәһәҙәт
биреүсе башҡа Берәү бар. Һәм Мин беләм: Уның шәһәҙәте хаҡ.
33Һеҙ Яхъя ҡаршыһына үҙегеҙҙең вәкилдәрегеҙҙе ебәрҙегеҙ, һәм
уның да шәһәҙәте хаҡ ине. 34Ләкин Мин кешеләрҙең шәһәҙәтенә
мохтаж түгелмен, быларҙы һеҙ ҡотолһон өсөн генә һөйләйем.

35Яхъя яҡты нур һибеүсе шәмсыраҡ ине. Уның яҡтылығы
аҙ ваҡытҡа булһа ла һеҙгә ҡыуаныс килтерҙе. 36Әммә Минең
шәһәҙәтем Яхъяныҡынан ҙурыраҡ: Мин Атаның төгәлләргә тип
Миңә биргән эштәрен башҡарам. Шулар Минең Атам тарафы-
нан ебәрелеүемде раҫлай. 37Шулай итеп, Мине ебәргән Атам үҙе
Минең хаҡта шәһәҙәт бирә. Һеҙ Уның тауышын бер ҡасан да
ишетмәнегеҙ, йөҙ-ҡиәфәтен күрмәнегеҙ, Һүҙен күңелдәрегеҙгә
беркетмәнегеҙ, 38шунлыҡтан Ул ебәргән Затҡа иман килтерергә
теләмәйһегеҙ. 39Һеҙ, мәңгелек тормошҡа ирешергә өмөтләнеп,
Изге Яҙмаларҙы тырышып уҡыйһығыҙ. Ә бит уларҙа ла Минең
хаҡта һүҙ бара! 40Тик һеҙ барыбер йәшәү алыр өсөн Минең ал-
дыма килергә теләмәйһегеҙ.

41Кешеләрҙең Мине данлауына мохтажлығым юҡ. 42Мин һеҙҙе
үтәнән-үтә күрәм: Алланы яратмайһығыҙ! 43Мин Атам исеме-
нән килдем – һеҙ Мине ҡабул итмәйһегеҙ, әммә үҙлегенән килгән
башҡа берәүҙе ҡабул итәсәкһегеҙ. 44Һеҙ дан ҡаҙанырға тыры-
шаһығыҙ, бер-берегеҙҙән маҡтау көтәһегеҙ, бары тик Алланан
булған данды эҙләмәйһегеҙ. Шулай булғас, нисек һеҙ иман кил-
терергә һәләтле булырһығыҙ?!

45Мине Атам алдында һеҙҙе ғәйепләр тип уйламағыҙ. Һеҙҙе
үҙегеҙ өмөт бағлаған Муса ғәйепләр. 46Әгәр ҙә һеҙ Мусаға ышан-
һағыҙ, Миңә лә иман килтерер инегеҙ, сөнки ул Минең хаҡта
яҙҙы. 47Уның яҙғандарына ышанмай тороп, һеҙ Минең Үҙ
һүҙемә нисек ышанырһығыҙ?

*Биш мең кешене туҡландырыу*

6 Шунан аҙаҡ Ғайса Галилея диңгеҙенең аръяғына китте. Ул
диңгеҙ, шулай уҡ, Тибериас күле тип тә атала ине. 2Ғайсаның
ауырыуҙарҙы һауыҡтырған мөғжизәләрен күреп, Уның артынан
бик күп кеше эйәргәйне. 3Ғайса, тауға менеп, шәкерттәре менән
бергә ултырҙы. 4Йәһүдтәрҙең Ҡотҡарылыу байрамы яҡынлашып
килә ине.

5Ғайса күтәрелеп ҡараны ла, Үҙенә табан бик ҙур халыҡ
төркөмө килеүен күреп, Филипҡа:

– Уларҙы ашатыу өсөн ҡайҙан икмәк һатып алырбыҙ икән? –
тине.

6(Ул был һүҙҙәрҙе уны һынар өсөн генә әйтте, сөнки ни
эшләйәсәген Үҙе белә ине.)

7– Уларҙың һәр береһенә аҙ-аҙ ғына биреү өсөн дә ике йөҙ
динарлыҡ* икмәк етмәҫ, – тип яуапланы Филип.

8Шәкерттәрҙең береһе, Симон Питерҙың ҡустыһы Әндри, Уға:

9– Бында бер малайҙың биш арпа икмәге һәм ике балығы
бар, әммә был тиклем күп халыҡҡа ул нәмә генә инде? – тине.

10– Уларға ултырырға ҡушығыҙ, – тине Ғайса.

Был ерҙә ҡуйы сиҙәмлек ине. Шулай итеп, биш мең самаһы
ир сиҙәмгә ултырҙы. 11Ғайса, икмәкте алып, Аллаға рәхмәт
уҡып, ултырған кешеләргә өләште; балыҡтарҙы ла шулай итеп,

---

* Динар – көмөш тәңкә. Ауыл хужалығында эшләгән кешенең бер
көнлөк эш хаҡы бер динар тәшкил иткән.

һәр кемгә теләгәне тиклем бирҙе. [12]Һәммәһе ашап туйғас, Ул
шәкерттәренә:

– Ҡалған һыныҡтарҙы йыйып алығыҙ, бер ни ҙә әрәм булма-
һын, – тине.

[13]Улар, биш арпа икмәген ашағандан ҡалған һыныҡтарҙы
йыйып, ун ике кәрзингә тултырҙылар.

[14]Ғайса ҡылған мөғжизәне күреп, кешеләр:

– Донъяға килергә тейеш булған Пәйғәмбәр, ысынлап та,
Шул икән! – тиештеләр.

[15]– Ғайса иһә, уларҙың Уны көслөк менән батша итеп ҡуйырға
йыйыныуҙарын һиҙеп, ҡабат яңғыҙы ғына тауға менеп китте.

*Ғайсаның диңгеҙ өҫтөнән атлап килеүе*

[16]Кис еткәс, Уның шәкерттәре диңгеҙ буйына төштөләр ҙә,
кәмәгә ултырып, аръяҡтағы Капарнаумға табан йөҙөп киттеләр.
[17]Ҡараңғы төштө, ә Ғайса һаман күренмәне. [18]Ошо ваҡыт ҡаты
ел ҡупты, тулҡындар көсәйҙе. [19]Шәкерттәр инде биш-алты саҡ-
рым ара үткәйнеләр, шунда улар диңгеҙ өҫтөнән атлап кәмәгә
яҡынлашып килгән Ғайсаны күреп, ҡурҡып ҡалдылар.

[20]– Был Мин, ҡурҡмағыҙ! – тине Ғайса.

[21]Улар Уны кәмәгә алырға теләнеләр, ләкин тап ошо мәлдә
кәмә улар бара торған ярға килеп туҡтаны.

*Ғайса – тормош икмәге*

[22]Икенсе көндә лә халыҡ диңгеҙ ярында тора ине әле. Улар
бында бер генә кәмә булыуын, ул кәмәгә шәкерттәрҙең генә ул-
тырып китеүен, ә Ғайсаның тороп ҡалыуын күргәйнеләр.

[23]Рабби доға уҡып, икмәк ашатҡан урынға Тибериас ҡала-
һынан бүтән кәмәләр ҙә килеп туҡтаны. [24]Шунан халыҡ, унда
Ғайсаның да, шәкерттәренең дә булмауын күргәс, кәмәләргә
ултырып, Капарнаумға Уны эҙләргә китте. [25]Ғайсаны диңгеҙҙең
аръяҡ ярында эҙләп тапҡас:

– Остаҙ! Һин бында нисек килдең? – тип һоранылар.

[26]Ғайса уларға:

– Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: һеҙ Мине мөғжизәләремде аңла-
ған өсөн түгел, ә туйғансы икмәк ашағанығыҙ өсөн эҙләйһегеҙ!

27Фани ризыҡты түгел, мәңгелек тормош бирә торған ризыҡты
табырға тырышығыҙ. Уны һеҙгә Әҙәм Улы бирәсәк, сөнки Алла
Ата Үҙенең тамғаһын Уға һалды, – тине.
28– Ҡылған эштәребеҙ Алла ҡылғанға тиң булһын өсөн, беҙ
ни эшләргә тейешбеҙ? – тип һораны кешеләр.
29Ғайса уларға:
– Һеҙҙең эшегеҙ шул: Алла Кемде ебәргән булһа, Шуға иман
килтерегеҙ, – тип яуап бирҙе.
30Улар Уға:
– Беҙ һиңә ышанып иман килтерерлек ниндәй билдә күрһәтерһең?
Һин ни эшләрһең? – тинеләр. – 31Беҙҙең ата-бабаларыбыҙ
сүлдә саҡта манна* ашағандар. Изге Яҙмала: «Ул ризыҡланыр
өсөн уларға Күктән икмәк бирҙе», – тиелгән.
32Ғайса:
– Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: ул икмәкте һеҙгә Муса бирмәне.
Хаҡ икмәкте һеҙгә Күктән Минең Атам бирә. 33Күктән төшөп,
донъяға тормош Биреүсе – Алла икмәге ул, – тип яуап ҡайтарҙы.
34– Остаҙ! Беҙгә һәр ваҡыт шундай икмәк бирһәңсе! – тине
кешеләр.
35Ғайса уларға әйтте:
– Мин – тормош икмәге. Миңә килеүсе бер ҡасан да асыҡмаҫ.
Миңә иман килтереүсе бер ҡасан да һыуһамаҫ. 36Ләкин,
Минең һеҙгә әйтеүемсә, Мине күрһәгеҙ ҙә иман килтермәйһегеҙ.
37Атам Миңә юллаған һәр кем Миңә килер.Үҙ яныма килгәндәрҙең
береһен дә ҡыуып ебәрмәм. 38Сөнки Мин Күктән ни
теләһәм шуны эшләргә түгел, ә Мине Ебәреүсенең ихтыярын
башҡарырға килдем. 39Ә Мине ебәргән Атамдың ихтыяры шул:
Ул Миңә биргән бер кемде лә һәләк итмәҫкә, ә ҡиәмәт көнөндә
үленән терелтергә тейешмен. 40Атамдың ихтыяры: Уның Улын
күреп, Уға иман килтергән һәр кем мәңгелек тормошҡа ирешһен.
Ҡиәмәт көнөндә Мин уны терелтәсәкмен.
41Шул ваҡыт халыҡ төркөмөндә Уның: «Мин – Күктән
килгән икмәкмен», – тигән һүҙҙәренә ҡарата ризаһыҙлыҡ ауаздары
ишетелде. Улар үҙ-ара:
42– Был Йософ улы Ғайса түгелме һуң? Беҙ Уның атаһын да,
әсәһен дә беләбеҙ бит. Нисек Ул: «Мин күктән килдем», – тип
әйтә ала икән? – тиештеләр.

---

* Манна – Алла боронғо Исраил халҡын ҡоллоҡтан азат итеп Мысырҙан сығарғас, сүлдә туйҙырыу өсөн күктән ебәрелгән ризыҡ.

43– Һуҡранышмағыҙ, – тине Ғайса. – Мине ебәргән Ата алып
килмәһә, Минең яныма бер кем дә килә алмай. 44Уны Ҡиәмәт
көнөндә тергеҙәсәкмен. 45Пәйғәмбәрҙәр яҙмаһында: «Һәммәһе лә
Алла тарафынан өйрәтеләсәк», – тиелгән. Атанан ишетеп өйрән-
гән һәр кем Миңә килә. 46Был әле кем дә булһа Атаны күргән
тигән һүҙ түгел. Бары тик Алланан килеүсе генә Атаны күрҙе.
47Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: иман килтереүсенең генә мәңгелек
тормошо бар. 48Мин – тормош икмәге. 49Һеҙҙең аталарығыҙ
сүлдә манна ашанылар һәм үлделәр. 50Күктән килгән икмәк иһә
ундай түгел: уны ашағандар бер ваҡытта ла үлмәҫ. 51Мин –
Күктән килгән тере икмәк: уны кем ашаһа, шул мәңгелек тор-
мошҡа ирешер. Мин уға бирәсәк икмәк – ул Минең тәнем. Уны
Мин донъя мәңге йәшәһен өсөн бирәм.
52Шул ваҡыт йәһүдтәр араһында:
– Был кеше нисек итеп беҙгә ризыҡ итеп үҙ тәнен бирә алыр
икән? – тип ҡаты бәхәс ҡупты.
53Ғайса иһә уларға:
– Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: Әҙәм Улының тәнен ашамаһа-
ғыҙ һәм Уның ҡанын эсмәһәгеҙ, һеҙгә бер ниндәй ҙә йәшәү бул-
маясаҡ, – тине. – 54Кем Минең тәнемде ашап, Минең ҡанымды
эсһә, шул мәңгелек тормошҡа ирешер. Мин уны Ҡиәмәт көнөн-
дә терелтеп торғоҙасаҡмын. 55Минең тәнем – ысын ризыҡ, Минең
ҡаным – ысын эсемлек. 56Минең тәнемде ашап, Минең ҡанымды
эсеүсе Миндә ҡала, Мин унда ҡалам. 57Мине тере Атам ебәрҙе
һәм, Мин Атам арҡаһында йәшәгән кеүек, Минең тәнемде
ашаусы ла Минең арҡала йәшәйәсәк. 58Был – күктән ебәрелгән
икмәк. Ул һеҙҙең аталарығыҙ ашаған икмәк кеүек түгел: улар
үлгәндәр. Ә был икмәкте ашаусы мәңгелек тормошҡа эйә.*
59Ғайса быларҙы Капарнаум синагогаһында өйрәткән саҡта
һөйләне.

### *Һеҙ ҙә китергә теләмәйһегеҙме?*

60Ғайсаның күп шәкерттәре, был һүҙҙәрҙе ишеткәс:
– Уның һөйләгәндәре ҡот осҡос! Быны тыңлау мөмкин түгел! –
тиештеләр.

---

* Был аяттарҙы кинәйә тип анларға кәрәк.

61Ғайса, һүҙҙәренең шәкерттәр күңелендә ризаһыҙлыҡ тыуҙы-
рыуын белеп:
62– Былар һеҙҙе ҡурҡыттымы? Әҙәм Улының элек булған
урынына күтәрелеүен күрһәгеҙ, ни булыр? 63Бары тик Рух ҡына
тормош бирә, кешенең бында көсө юҡ. Минең һеҙгә һөйләгән
һүҙҙәремдә – йәшәү ҙә, Рух та бар. 64Әммә һеҙҙең арағыҙҙа иман
килтермәүселәр ҙә бар, – тип аңлатты.
Ғайса, әлбиттә, кемдең иман килтермәүен һәм кемдең хыя-
нат итәсәген тәүҙән үк белде.
65Ул һүҙен дауам итте:
– Бына шуның өсөн дә Мин һеҙгә: «Кемде Атам ебәрһә, шул
ғына Минең яныма килә алыр», – тинем.
66Шул ваҡыттан, Ғайсаның күп шәкерттәре, Унан айырылып,
башҡаса Уның менән бергә йөрөмәнеләр.
67Ғайса ун ике шәкертенән:
– Бәлки һеҙ ҙә китергә теләйһегеҙҙер? – тип һораны.
68Симон Питер Уға:
– Остаҙ! Беҙ кемгә барайыҡ? Мәңгелек тормош һүҙҙәре Һиндә
бит. 69Беҙ һиңә иман килтерәбеҙ, Һине Алланың Изге Илсеһе
итеп таныйбыҙ, – тине.
70– Мин Үҙем һеҙ ун икене һайлап алдым түгелме? – тип
яуап бирҙе Ғайса. – Әммә арағыҙҙағы берәү иблес.
71Уның һүҙе аҙаҡ Уға хыянат итәсәк ун икәүҙең береһе
булған Симон Искариот улы Йәһүҙә тураһында ине.

### *Ғайса һәм Уның ҡустылары*

7 Бынан аҙаҡ Ғайса Галилея буйлап йөрөй башланы. Ул
Йәһүдияға бармаҫҡа булды, сөнки йәһүдтәр Уны үлтерергә
теләй ине.
2Йәһүдтәрҙең Сатыр Ҡороу байрамы* яҡынлашҡас, ҡусты-
лары Уға:
3– Ҡалдыр был ерҙе, Йәһүдияға бар! Һинең эштәреңде Үҙеңә
эйәреүселәр ҙә күрһен. 4Бер кем дә эшен йәшереп эшләмәҫ, ә үҙен
танытыу юлын эҙләр. Ә Һин шундай эштәр ҡылаһың икән,
Үҙеңде донъяға күрһәт! – тинеләр.

* Йәһүдтәр, сүлдә йәшәгән ваҡыттарын хәтерләп, йәйгелектә өйҙә-
ренән сатырҙарға күсер булғандар. Был ваҡыт байрам иҫәпләнгән.

5Уға хатта ҡустылары иман килтермәгәйне.
6Ғайса уларға әйтте:
– Минең ваҡытым етмәгән әле, ә һеҙҙең өсөн һәр ҡасан да
ваҡыт. 7Донъя һеҙгә нәфрәт менән ҡарамай, ә Миңә нәфрәтен
күрһәтә, сөнки Мин уның бөтә эштәре лә яуыз булыуға шаһит-
мын. 8Һеҙ был байрамға барығыҙ, ә Мин бармайым, сөнки
Минең ваҡытым килеп етмәне әле.
9-10Ғайса, уларға шулай тип, Галилеяла ҡалды, әммә ҡусты-
лары киткәс, йәшерен рәүештә Ул да байрамға барҙы.

### *Ғайса Сатыр Ҡороу байрамында*

11Йәһүдтәрҙең хөкөм эйәләре: «Ул ҡайҙа икән?» – тип һора-
шып, Уны байрам ваҡытында эҙләп йөрөнөләр.
12Уның тураһында халыҡ араһында күп һүҙҙәр йөрөнө. «Ул
изгелекле», – тине берәүҙәре. Ә икенселәре: «Юҡ, Ул халыҡты
аҙҙыра», – тип ҡаршы төштө. 13Әммә, хөкөм эйәләренән ҡур-
ҡып, бер кем дә Уның хаҡында асыҡ итеп һөйләмәне.
14Байрамдың уртаһы еткәндә Ғайса, Алла Йортона инеп,
өйрәтә башланы. Йәһүдтәр:
15– Был кеше бер ерҙә лә уҡымайынса ҡайҙан шул тиклем
күп ғилем туплай алды икән? – тип ғәжәпләнделәр.
16Ғайса уларға:
– Минең ғилемем, Үҙемдеке түгел, ә Мине Ебәреүсенеке.
17Кем дә кем Уның ихтыярын башҡарырға теләһә, был ғилем-
дең Алланanмы йәки Минең Үҙемдәнме һөйләнеүен белер.
18Үҙ исеменән һөйләүсе үҙенә дан эҙләй, ә Үҙен Ебәреүсенең
данын Эҙләүсе иһә эскерһеҙ һәм Уның күңелендә ялғанға урын
юҡ. 19Муса һеҙгә Ҡанун бирҙе түгелме? Ә һеҙҙең берегеҙ ҙә ул
Ҡанунды үтәмәй. Ни өсөн һеҙ Мине үлтерергә теләйһегеҙ? –
тип әйтте.
20– Һин аҡылдан яҙҙыңмы әллә? – тине кешеләр. – Кем Һине
үлтерергә теләй?
21Ғайса һүҙен дауам итте:
– Мин ни бары бер эш ҡылдым, һәм һеҙ шуға ла ғәжәпләнә-
һегеҙ. 22Муса һеҙгә сөннәт бирҙе (дөрөҫ был Мусанан түгел,
ата-олаталарҙан килә), һәм һеҙ шәмбе көндә лә ир баланы
сөннәткә ултыртаһығыҙ. 23Әгәр ҙә, Муса Ҡануны боҙолмаһын

тип, шәмбе көндә лә ир бала сөннәтләнә икән, ниңә һеҙ шәмбе
көндә бер кешене тамам һауыҡтырғаным өсөн Миңә асыу тота-
һығыҙ? 24Тышҡы билдәләргә ҡарап ҡына хөкөм итмәгеҙ, хаҡлыҡ
менән хөкөм итегеҙ!

*Ғайса – Мәсихмы?*

25Шунда ҡайһы бер йерушалимлылар:
– Йәһүдтәр үлтерергә теләгән Кеше түгелме һуң был? 26Ана,
Ул асыҡтан-асыҡ һөйләй, ә тегеләр Уға бер һүҙ ҙә әйтмәй. Әллә
хөкөм эйәләре Уны ысынлап та Мәсих тип уйлаймы икән?
27Ләкин беҙ был кешенең кемлеген беләбеҙ. Ә инде Мәсих кил-
гәндә, Уның ҡайҙан икәнлеген бер кем дә белмәҫ, – тинеләр.
28Ғайса, өйрәтеүен дауам итеп, ҡысҡырып әйтте:
– Тимәк, һеҙ Минең кем икәнлегемде лә, ҡайҙан килеүемде лә
беләһегеҙ булып сығамы? Ләкин Мин Үҙемдән Үҙем килмәнем,
һәм Мине Ебәреүсе хаҡлы. 29Һеҙ Уны белмәйһегеҙ. Ә Мин Уны
беләм, сөнки Мин Унан килдем, Мине Ул ебәрҙе!
30Шунан улар Ғайсаны тотоп алырға теләнеләр, ләкин береһе
лә Уға ҡул тейҙермәне, сөнки Уның ваҡыты килеп етмәгәйне
әле. 31Халыҡ араһында иһә күп кешеләр Уға ышандылар һәм:
«Мәсих килгәс, был кеше күрһәткәндән күберәк илаһи билгеләр
күрһәтә алырмы икән?» – тиештеләр.
32Фарисейҙар, халыҡтың Ғайса тураһында шулай бәхәсләшеүен
ишеткәс, баш руханиҙар менән берләшеп, Уны ҡулға алыу өсөн,
ғибәҙәтхана һаҡсыларын ебәрҙеләр.
33Ғайса был мәлдә шулай тип һөйләй ине:
– Мин һеҙҙең арағыҙҙа оҙаҡ булмам, тиҙҙән Үҙемде Ебәреүсе
янына кире ҡайтасаҡмын. 34Мине эҙләрһегеҙ, ләкин тапмаҫһы-
ғыҙ. Ә Мин буласаҡ урынға һеҙ бара алмаҫһығыҙ.
35Шунда йәһүдтәр:
– Ул беҙ таба алмаҫлыҡ ниндәй урынға китмәксе була икән?
Әллә Ул гректар араһында таралып йәшәүселәр янына китергә
уйлаймы? Бәлки гректарҙы өйрәтергә теләйҙер? 36Уның: «Мине
эҙләрһегеҙ, ләкин тапмаҫһығыҙ. Мин буласаҡ урынға һеҙ бара
алмаҫһығыҙ», – тигән һүҙҙәре нимәне аңлата икән? – тип үҙ-ара
һөйләштеләр.

37Байрамдың иң бөйөк аҙаҡҡы көнөндә Ғайса көр тауыш
менән иғлан итте:
– Кем һыуһаһа, Миңә килһен дә эсһен! 38Кем Миңә иман кил-
терһә, Изге Яҙмала әйтелгәнсә: «Уның күңел түренән йылғалар
булып тереклек һыуы ағасаҡ».
39Ул быны Уға иман килтергәндәр аласаҡ Рух хаҡында
әйтте. Был ваҡытта Ғайсаны Алланың даны солғап алмағайны
әле, шунлыҡтан уларға Изге Рух бирелмәгәйне.
40Уның һүҙҙәрен ишеткән кешеләр араһынан ҡайһы берҙәре:
– Был ысынлап та беҙ көткән Пәйғәмбәр!
Икенселәре:
– Ул – Мәсих, – тинеләр.
41Ә башҡалары уларға ҡаршы төштө:
42– Мәсих Галилеянан килер микән? Изге Яҙмала: Мәсих
Дауыт нәҫеленән буласаҡ һәм Дауыттың тыуған ҡалаһы Бит-
леһемдән киләсәк, тип яҙылған бит.
43Шулай итеп, Ғайса хаҡында халыҡ араһында бәхәс ҡупты.
44Ҡайһы берҙәре Уны тотоп алырға ла теләне, ләкин береһе лә
Уға ҡул тейҙермәне.
45Баш руханиҙар һәм фарисейҙар, һаҡсылар әйләнеп ҡайтҡас,
уларҙан:
– Ни өсөн Уны тотоп килтермәнегеҙ? – тип һоранылар.
Тегеләр:
46– Ул кеше һөйләгән кеүек, берәүҙең дә һис ҡасан һөйләгәне
юҡ, – тип яуап бирҙеләр.
47-48– Әллә һеҙ ҙә алдандығыҙмы? – тине фарисейҙар. – Хөкөм
әйәләренән йәки фарисейҙарҙан кем дә булһа Уға иман килтер-
ҙеме? 49Ҡанунды белмәгән был этрәгәләмдәрҙе Алла ҡарғаған!
50Араларынан береһе – элегерәк Ғайса янында булып киткән
Никодим – уларға:
51– Беҙҙең Ҡанун кешене тәүҙә тыңламайынса һәм уның ни
ҡылғанын асыҡламайынса уны хөкөм итергә рөхсәт бирәме ни? –
тип һораны.
52Уға:
– Әллә һин дә Галилеянанмы? Уйлап ҡараһаң, аңларһың:
Пәйғәмбәрҙең Галилеянан сығыуы мөмкин түгел, – тип яуап
бирҙеләр.

*Уйнашлыкта тотолған ҡатын*

[53Шунан бөтәһе лә өйҙәренә таралды.

8 Ғайса Зәйтүн тауына китте. 2Иртә менән Ул яңынан Алла
Йортона килгәс, Уның янына күп халыҡ йыйылды. Ул, ул-
тырып, уларҙы өйрәтә башланы. 3Шул саҡта ҡанунсылар һәм
фарисейҙар, иренә хыянат иткән бер ҡатынды тотоп килтереп,
халыҡ алдына баҫтырып ҡуйҙылар ҙа 4Ғайсаға:

– Остаҙ! Был ҡатын зина ҡылғанда тотолдо. 5Муса үҙенең
Ҡанунында бындайҙарҙы таш атып үлтерергә ҡушҡан. Ә һин
ни әйтерһең? – тинеләр.

6Улар быны, Ғайсаны һынар өсөн, Уны ғәйепләргә берәй
һылтау табырбыҙ, тигән уй менән әйттеләр. Әммә Ғайса, түбән
эйелеп, бармағы менән ергә ниҙер яҙа башланы. 7Тегеләр һора-
уҙарын дауам иткәнлектән, Ул күтәрелеп уларға:

– Һеҙҙең ҡайһығыҙ бер ҡасан да гонаһ ҡылмаған булһа,
башлап шул уға таш атһын, – тине. 8Һәм, тағы ла эйелеп, ергә
яҙыуын дауам итте.

9Улар, быны ишеткәс, өлкәндәренән башлап, бер-бер артлы
сығып киттеләр. Ғайса Үҙенең алдында баҫып торған ҡатын
менән яңғыҙ ҡалды.

10Ғайса, уға ҡарап:

– Ханым, ҡайҙа улар? Һине бер кем дә хөкөм итмәнеме? –
тип һораны.

11Ҡатын:

– Бер кем дә, Остаҙ, – тине.

– Мин дә һине хөкөм итмәйем. Бар, бүтәнсә гонаһ ҡылма, –
тине Ғайса.]*

*Ғайса – донъяға яҡтылыҡ*

12Ғайса халыҡҡа тағы өндәште:

– Мин донъяға яҡтылыҡ бирәм. Миңә эйәргәндәр ҡараңғыла
аҙашып йөрөмәç, сөнки уларҙың тормош биреүсе яҡтылығы
буласаҡ.

13Шунан һуң фарисейҙар Уға:

– Һин Үҙ хаҡында Үҙең шәһәҙәт бирәһең. Һинең шәһәҙәтең
хаҡ түгел, – тинеләр.

* Был аяттар иң боронғо ҡулъяҙмаларҙа бирелмәгән.

[14]Ғайса уларға:
– Мин Үҙ хаҡымда Үҙем шәһәҙәт бирһәм дә, Миңә ышанырға
мөмкин, сөнки Мин ҡайҙан килеп ҡайҙа барыуымды беләм, ә
һеҙ Минең ҡайҙан килеп ҡайҙа барыуымды белмәйһегеҙ, – тип
яуап бирҙе. – [15]Һеҙ кешеләр үлсәме менән хөкөм йөрөтәһегеҙ, ә
Мин бер кемде лә хөкөм итмәйем. [16]Хөкөм итһәм дә, Минең
хөкөмөм хаҡ булыр ине, сөнки Мин яңғыҙ түгел: Мин Үҙемде
ебәргән Ата менән бергәмен. [17]Һеҙҙең Ҡанунығыҙҙа: «Ике ша-
һиттың һүҙе хаҡ», – тиелгән. [18]Беҙ – ике шаһит: Мин һәм Мине
ебәргән Атам.
[19]Ғайсанан:
– Һинең Атаң ҡайҙа һуң? – тип һоранылар.
Ғайса:
– Һеҙ Мине лә, Минең Атамды ла белмәйһегеҙ. Әгәр Мине
белһәгеҙ, һеҙ Минең Атамды ла белер инегеҙ, – тип яуап бирҙе.
[20]Ғайса был һүҙҙәрҙе Алла Йортонон хазиналар бинаһында
өйрәткәндә әйтте. Бер кем дә Уға ҡул тейҙермәне, сөнки Уның
ваҡыты килеп етмәгәйне әле.

*Мин китәсәк урынға һеҙ бара алмаҫһығыҙ*

[21]Ғайса уларға йәнә:
– Мин тиҙҙән китәсәкмен. Һеҙ Мине эҙләрһегеҙ һәм гонаһҡа
батып үлерһегеҙ. Мин китәсәк урынға һеҙ бара алмаҫһығыҙ, –
тине.
[22]– Уның: «Мин китәсәк урынға һеҙ бара алмаҫһығыҙ», – ти-
гәне нимәне аңлата икән? Әллә Ул Үҙен Үҙе үлтермәксеме? –
тиеште йәһүдтәр.
[23]Ғайса яуап итеп:
– Һеҙ түбәндәге донъянан, Мин – юғарынан. Һеҙ был донъя-
ныҡылар, ә Мин был донъяныҡы түгел, – тине. – Мин һеҙгә:
«Гонаһҡа батып үлерһегеҙ», – тинем. [24]Әгәр ҙә һеҙ Минең
мәңге бар булыуыма* ышанмаһағыҙ, бөтәгеҙ гонаһлы килеш
үлерһегеҙ.
[25]– Кем һуң Һин? – тип һоранылар Унан.

---

* «Мин мәңге бар» тигән һүҙҙәр Алланың: «Мин – бар» тигән исе-
менә тап килә. Был хаҡта «Таураттың» «Сығыу» китабында 3-нсе бү-
лектең 14-нсе аятында яҙылған.

– Үҙемде һәр ваҡыт кем тип атаһам, Мин – Шул инде, – тине
Ғайса. – [26]Һеҙҙең хаҡта бик күпте һөйләп, һеҙҙе хөкөм итә алыр
инем. Ә бит Мин был донъяға бары тик Үҙемде Ебәреүсенән
ишеткәнемде генә һөйләйем, ә Мине Ебәреүсе хаҡлы.
[27]Улар Ғайсаның Ата хаҡында һөйләүен аңламанылар. [28]Ә
Ғайса һүҙен дауам итте:
– Һеҙ, Әҙәм Улын күтәргән ваҡытығыҙҙа*, Минең мәңге бар
булыуымды һәм Минең Үҙлегемдән бер ни ҙә ҡылмауымды
аңларһығыҙ. Мин Атам нисек өйрәтһә, шуны ғына һөйләйем.
[29]Мине Ебәреүсе янымда, Ул Мине яңғыҙ ҡалдырманы, сөнки
Мин һәр ваҡыт Ул хуп күргәнде эшләйем.
[30]Ул быларҙы һөйләгән ваҡытта күптәр Уның һүҙенә ышан-
дылар.

*Ибраһимдың балалары*

[31]Ғайса Уға ышанып иман килтергән йәһүдтәргә:
– Минең һүҙемде тотһағыҙ, Минең ысын шәкерттәрем бу-
лырһығыҙ. [32]Ана шунда һеҙ хәҡиҡәтте белерһегеҙ, һәм ул һеҙҙе
ирекле итер, – тине.
[33]Уға ҡаршы:
– Беҙ Ибраһим нәҫеленән, – тинеләр, – һәм һис ҡасан да бер
кемдең дә ҡоло булманыҡ. Нисек Һин: «Ирекле булырһығыҙ», –
тиһең?
[34]– Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: гонаһ ҡылыусы һәр кем – го-
наһтың ҡоло, – тип яуап бирҙе Ғайса. – [35]Ҡол ғаиләлә һәр
ваҡыт тормай, ә атаның улы унда һәр ваҡыт йәшәй. [36]Әгәр ҙә
Ата Улы һеҙҙе ирекле итһә, шунда ғына һеҙ ысын мәғәнәһендә
ирекле буласаҡһығыҙ. [37]Мин һеҙҙең Ибраһим нәҫеленән икәне-
геҙҙе беләм, әммә Минең һүҙемә күңелегеҙҙә урын булмаған-
лыҡтан, Мине үлтерергә теләйһегеҙ. [38]Мин Атам янында күр-
гәндәрем тураһында һөйләйем, ә һеҙ үҙ атағыҙҙан ишеткәнде
ҡылаһығыҙ.
[39]Улар:
– Беҙҙең атабыҙ – Ибраһим! – тип яуап бирҙеләр.
Ғайса уларға әйтте:

* Ғайса Мәсихты саткыға ҡаҙаҡлау күҙ уңында тотола.

– Әгәр ҙә һеҙ ысынлап та Ибраһим балалары булһағыҙ, Ибраһим кеүек эшләр инегеҙ.
40Һеҙ, киреһенсә, Мине, Алланан ишеткән хәҡиҡәтте һөйләгән кешене, үлтерергә теләйһегеҙ. Ибраһим шулай эшләнеме ни?! Юҡ, һеҙ үҙ атағыҙҙың эшен ҡылаһығыҙ.
41Улар:
– Беҙ уйнаштан тыуамаған, беҙҙең атабыҙ бер генә: Ул – Алла, – тинеләр.
42Ғайса уларға әйтте:
– Атағыҙ Алла булһа, һеҙ Мине яратыр инегеҙ, сөнки Мин Алланан килдем һәм Уға табан барам. Мин Үҙлегемдән килмәнем, Мине Ул ебәрҙе!
43Нинә һеҙ Минең һүҙемде кире ҡағаһығыҙ? Сөнки һеҙ уны ишетергә һәләтле түгел.
44Һеҙҙең атағыҙ – иблес, һәм һеҙ атағыҙҙың теләктәрен үтәргә теләйһегеҙ. Ул баштан уҡ, кеше үлтереүсе булып, хәҡиҡәтте тотманы һәм хәҙер ҙә тотмай, сөнки унда хәҡиҡәт юҡ. Ул ялғанды һөйләгәндә үҙенекен һөйләй, ул – ялғансы һәм ялғандың атаһы.
45Мин хәҡиҡәтте һөйләгәнгә күрә, һеҙ Миңә ышанмайһығыҙ.
46Минең гонаһлы булыуымды ҡайһығыҙ фашлай алыр? Әгәр хәҡиҡәтте һөйләйем икән, ни өсөн Миңә ышанмайһығыҙ?
47Кем Алланан булһа, ул Алла һүҙен тыңлар;ә һеҙ Алланан булмағанға күрә, тыңламайһығыҙ.

*Ғайса һәм Ибраһим*

48– «Һин самариялы, һиңә ен ҡағылып, аҡылдан яҙғанһың», – тип әйтеүебеҙ дөрөҫ икән, – тине йәһүдтәр.
49Ғайса яуап бирҙе:
– Юҡ, Мин аҡылдан яҙманым. Мин Атамды хөрмәт итәм, ә һеҙ Мине хурлайһығыҙ.
50Мин Үҙемә дан эҙләмәйем, ә Эҙләүсе башҡа Берәү һәм Ул хөкөм итә.
51Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: кем Минең һүҙемде тотһа, ул һис ҡасан үлем күрмәҫ.
52– Бына хәҙер һинең аҡылдан яҙыуыңа бер шигебеҙ ҙә ҡалманы, – тине йәһүдтәр. – Ибраһим да, пәйғәмбәрҙәр ҙә үлделәр, ә һин: «Кем Минең һүҙемде тотһа, ул бер ҡасан да үлемде татымаҫ», – тиһең.
53Һин беҙҙең атабыҙ Ибраһимдан да бөйөгөрәкме ни? Ул үлгән, пәйғәмбәрҙәр ҙә үлгәндәр. Һин Үҙеңде кем тип һанайһың?
54Ғайса яуап бирҙе:

– Мин Үҙемде Үҙем данлаһам, Минең даным бер ни ҙә тор-
маҫ ине. Мине һеҙ ҙә «Атабыҙ» тип атаған Атам данлай. 55Һеҙ
Уны белмәйһегеҙ, ә Мин беләм. Әгәр ҙә Мин Уны белмәйем
тиһәм, һеҙҙең кеүек үк ялғансы булыр инем. Әммә Мин Уны
беләм һәм Уның Һүҙен тотам. 56Һеҙҙең атағыҙ Ибраһим Минең
көнөмдө күреп шатланды. Эйе, ул уны күреүенән бәхетле ине.
57Йәһүдтәр Уның был һүҙҙәренә:
– Һиңә әле илле йәш тә юҡ. Нисек итеп Һин Ибраһимды
күрҙең? – тип ҡысҡырҙылар.
58Ғайса уларға:
– Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: Ибраһим тыуғанға тиклем үк
Мин бар инем һәм бармын, – тип яуап бирҙе.
59Шул саҡта улар, Уға бәреү өсөн ҡулдарына таш алдылар,
әммә Ғайса, йәшеренеп, Алла Йортонан сығып китте.

*Тыумыштан һуҡырҙың күрә башлауы*

9 Ғайса, үтеп барышлай, тыумыштан уҡ һуҡыр бер кешене
күрҙе. 2Шәкерттәре Унан:
– Остаҙ! Был кешенең һуҡыр булып тыуыуы кемдең гонаһы-
нан: ул үҙе гонаһлымы, әллә ата – әсәһеме? – тип һоранылар.
3– Ул үҙе лә, ата-әсәһе лә гонаһлы түгел, – тип яуап бирҙе
Ғайса. – Ул уның ауырыуы аша Алланың ҡөҙрәте күренһен өсөн
һуҡыр булып тыуҙы. 4Көн үткәнсе Мин Үҙемде Ебәреүсенең
эшен башҡарырға тейешмен. Төн килә, ул саҡта һис кем бер ни
эшләй алмаҫ. 5Мин донъяла ваҡытта, Мин – донъяға яҡтылыҡ.
6Шулай тип, Ул ергә төкөрҙө, төкөрөгөнә ер ҡушып иҙгәс,
шул лайҙы һуҡырҙың күҙҙәренә һөрттө лә уға:
7– Шилоах быуаһына барып йыуын, – тине. (Шилоах – «ебә-
релгән» тигән мәғәнәлә.)
Һуҡыр барып йыуынды һәм күҙҙәре күрә торған булып
килде.
8Күршеләре һәм уның хәйер һорашып ултырғанын күргән
кешеләр:
– Был һуң теге хәйер һорашып ултырған кеше түгелме? –
тинеләр.
9Ҡайһы берәүҙәре:
– Эйе, был – шуның үҙе.
Икенселәре:

– Юҡ, ул шул кешегә оҡшаған ғына, – тинеләр.

Ул үҙе иһә:

– Мин шул кеше, – тине.

10Унан:

– Күҙҙәрең нисек асылды һуң? – тип һоранылар.

11Ул:

– Ғайса атлы кеше лай яһап күҙҙәремә һөрттө, шунан: «Шилоах быуаһына барып йыуын», – тине. Мин барып йыуынғайным, күҙҙәрем асылды, – тип яуап бирҙе.

12– Ул кеше ҡайҙа? – тип һорағастар, ул:

– Белмәйем, – тине.

13Элек һуҡыр булған был кешене фарисейҙар янына алып
барҙылар. 14Ғайса уны һауыҡтырған көн шәмбе ине. 15Фарисей-
ҙар ҙа унан нисек күрә башлауы тураһында һораштылар.

– Ул минең күҙҙәремә лай һөрттө, мин йыуындым да күрә башланым, – тип яуап бирҙе һауыҡҡан кеше.

16Ҡайһы бер фарисейҙар:

– Был кеше шәмбе көндө тотмай, тимәк, ул Алланан түгел, – тинеләр.

– Гонаһлы кеше бындай мөғжизәне эшләй алыр инеме ни? – тип икенселәре ҡаршы төштө. Һәм улар араһында бәхәс ҡупты.

17Әлеге һуҡырҙан :

– Һин, Ул минең күҙҙәремде асты, тиһең. Кем Ул, һинеңсә? – тип һоранылар.

– Пәйғәмбәр, – тине теге кеше.

18Әммә йәһүдтәр һуҡырҙың күрә башлауына ышанырға теләмәнеләр һәм унең ата – әсәһен саҡырып, уларҙан:

19– Тыумыштан һуҡыр тигән улығыҙ ошомо? Ни эшләп һуң ул хәҙер күрә? – тип һоранылар.

20– Беҙ уның улыбыҙ икәнен һәм һуҡыр булып тыуыуын беләбеҙ, – тип яуап бирҙе ата-әсә. –
21Ә хәҙер нисек күрә башлауын да, күҙҙәрен кем асҡанын да белмәйбеҙ. Ул инде бәлиғ булған, үҙенән һорағыҙ, үҙе хаҡында үҙе һөйләһен.

22Һуҡырҙың ата-әсәһе, йәһүдтәрҙең башлыҡтарынан ҡурҡҡанлыҡтан, шулай яуап бирҙеләр. Сөнки башлыҡтар Ғайсаның Мәсих икәнлеген таныған һәр кемде синагоганан айырырға ҡарар иткәйнеләр.
23Шунлыҡтан уның ата-әсәһе: «Ул инде бәлиғ булған, үҙенән һорағыҙ», – тинеләр ҙә.

[24]Бынан һуң, элек һуҡыр булған кеше икенсе тапҡыр саҡыр-
тылды. Башлыҡтар уға:
– Алла алдында ялғанды һөйләмә! Һин әйткән кешенең го-
наһлы икәнен беләбеҙ, – тинеләр.
[25]– Ул гонаһлымы, түгелме, уныһын белмәйем, – тип яуап
бирҙе һуҡыр. – Шуны ғына беләм: мин һуҡыр инем, ә хәҙер
күрәм.
[26]Унан тағы ла:
– Ул ни эшләне һуң? Һинең күҙҙәреңде нисек асты? – тип
һоранылар.
[27]Ул:
– Мин инде һеҙгә һөйләнем, ә һеҙ тыңламанығыҙ. Тағы бер
тапҡыр ишетергә теләйһегеҙме? Әллә һеҙ ҙә Уның шәкерттәре
булырға ниәтләйһегеҙме? – тип яуап бирҙе.
[28]Тегеләр, бик асыуланып:
– Уның шәкерте – һин, ә беҙ – Муса шәкерттәре! [29]Беҙ Алла-
ның Муса менән һөйләшкәнен беләбеҙ. Ә был Ғайса тигән ке-
шенең ҡайҙан икәнлеген дә белмәйбеҙ, – тип ҡысҡырҙылар.
[30]– Шуныһы ғәжәп тә: һеҙ Уның ҡайҙан икәнлеген белмәйһе-
геҙ, ә Ул минең күҙҙәремде асты! – тине күрә башлаған кеше. –
[31]Алланың гонаһлыларҙы тыңламауын беҙ беләбеҙ. Ул бары
тик Уға табыныусыны һәм Уның ихтыярын үтәүсене генә тың-
лай. [32]Кемдең дә булһа тыумыштан һуҡыр кешенең күҙҙәрен
асыуы тураһында ғүмерҙә лә ишетелгәне юҡ ине. [33]Әгәр ҙә Ул
Кеше Алланан булмаһа, һис ни эшләй алмаç ине.
[34]– Һин бөтөн булмышың менән гонаһтан яралып тыуғанһың.
Һинме беҙҙе өйрәтәһең! – тип уны ҡыуып сығарҙылар.

*Рухи һуҡырлыҡ*

[35]Ғайса, элекке һуҡырҙы ҡыуып сығарыуҙарын ишеткәс, уны
эҙләп табып:
– Һин Әҙәм Улына иман килтерәһеңме? – тип һораны.
[36]– Остаҙ, мин Уға иман килтерһен өсөн, Уның кем икәнен
әйт миңә, – тип яуап бирҙе теге.
[37]Ғайса:
– Һин Уны күрҙең. Хәҙер һинең менән Ул һөйләшә, – тине.
[38]– Раббым, мин иман килтерәм! – тип күҙҙәре асылған кеше,
ергә йығылды һәм тубыкланып Уға баш эйҙе.

39Ғайса:
– Мин был донъяға күрмәй торғандар күрһен, ә күрә торған-
дар һуҡырайһын тип, хөкөм итеү өсөн килдем, – тине.
40Унының янында торған ҡайһы бер фарисейҙар, быны ишеткәс:
– Беҙҙе лә һуҡырға һанамайһындыр бит? – тинеләр.
41– Әгәр һеҙ ысынлап та һуҡыр булһағыҙ, гонаһлы булмаç
инегеҙ. Ә һеҙ, күрәбеҙ, тиһегеҙ, тимәк гонаһығыҙ үҙегеҙҙә ҡала, –
тип яуап бирҙе Ғайса.

*Ғайса – яҡшы көтөүсе*

10 – Һеҙгә ысын дөрөçөн әйтәм: кем һарыҡ утарына ҡапҡанан
түгел, ә башҡа юл менән инә, ул ҡараҡ һәм юлбаçар. 2Ә
ҡапҡанан инеүсе һарыҡтарға көтөүсе була. 3Һаҡсы уға ҡапҡа аса,
һарыҡтар унының тауышын таный һәм ул, һарыҡтарын исемдәре
менән саҡырып, уларҙы алып сыға. 4Үҙенең бөтә һарыҡтарын
алып сыҡҡас, ул алдан атлай, ә һарыҡтар унының артынан баралар,
сөнки улар унының тауышын танйыҙар. 5Улар ят кешегә эйәрмәй-
ҙәр, унының тауышын танымағанлыҡтан, унан ҡасып китәләр.
6Ғайса ошо кинәйәне һөйләне, ләкин фарисейҙар Унының ни
хаҡта һөйләүен аңламанылар.
7Ғайса иһә һүҙен дауам итте:
– Һеҙгә ысын дөрөçөн әйтәм: Мин – һарыҡтарға ҡапҡа.
8Минән алда килгәндәрҙең бөтәһе лә ҡараҡ һәм юлбаçар ине,
ләкин һарыҡтар уларҙы тыңламанылар. 9Мин – ҡапҡа. Минең
аша инеүсе ҡотоласаҡ, инеп-сығып йөрөйәсәк һәм көтөүлек та-
басаҡ. 10Ҡараҡ ул урлау, үлтереү һәм емереү өсөн генә килә.
Мин иһә уларға тормош бирергә, тулы мәғәнәһендә тормош
бирергә килдем.
11Мин – яҡшы көтөүсе: яҡшы көтөүсе һарыҡтары өсөн йәнен
бирә. 12-13Ә ялланған көтөүсе – ысын көтөүсе түгел. Ул, һарыҡ-
тар үҙенеке булмағанлыҡтан, уларҙы ҡайғыртмай: бүре килгәнен
күреп, һарыҡтарҙы ташлап ҡаса; бүре, һөжүм итеп, һарыҡтарҙы
тамаҡлап ташлай.
14Мин – яҡшы көтөүсе. 15Ата – Мине, Мин Атаны таныған
кеүек, Мин үҙемдең һарыҡтарҙы таныйым, улар Мине таный-
ҙар. Мин һарыҡтарым өсөн тормошомдо бирәм. 16Минең был
утарҙа булмаған бүтән һарыҡтарым да бар. Мин уларҙы ла

алып килергә тейешмен. Улар Минең тауышымды ишетәсәк-
тәр, һәм шул саҡта бер көтөү, бер көтөүсе булыр. [17]Атам Мине
шуның өсөн ярата: Мин Үҙ тормошомдо, уны яңынан алыу
өсөн бирәм. [18]Уны Минән бер кем дә тартып алмай, Мин уны
Үҙем бирәм. Уны бирергә лә, кире алырға ла вәкәләтем бар.
Быны Миңә Атам бойорҙо.

[19-20]Был һүҙҙәр нәтижәһендә йәһүдтәр араһында йәнә бәхәс
ҡупты. Күптәре:

– Ул аҡылдан яҙған, һаташа. Ниңә Уны тыңлайһығыҙ? – тине.

[21]Башҡалары иһә:

– Былар енле кеше һүҙҙәре түгел. Ен һуҡырҙың күҙҙәрен аса
аламы ни? – тип ҡаршы төштө.

### *Йәһүдтәр Ғайсаны ҡабул итмәй*

[22]Ҡыш килеп етте. Йерушалимда Яңырыу байрамы* ине.
[23]Ғайса Алла Йортонда Сөләймән залы буйлап йөрөгән саҡта
йәһүдтәр, Уның тирәһенә йыйылып, Уға:

[24]– Һин ҡасанға тиклем беҙҙең түҙемлекте һынарға уйлай-
һың? Мәсих булһаң, беҙгә асыҡ итеп әйт, – тинеләр.

[25]Ғайса уларға былай тип яуап бирҙе:

– Мин һеҙгә әйткәйнем инде, ә һеҙ ышанмайһығыҙ. Атам
исеменән ҡылған эштәрем Минең хаҡта шәһәҙәт бирә. [26]Әммә
һеҙ иман килтермәйһегеҙ, сөнки һеҙ Минең һарыҡтарым түгел.
[27]Минең һарыҡтарым Минең тауышымды ишетәләр, Мин дә
уларҙы таныйым, һәм улар Минең артымдан баралар. [28]Мин
уларға мәңгелек тормош бирәм. Улар һис ҡасан һәләк булма-
ясаҡтар һәм уларҙы бер кем дә Минән тартып ала алмаясаҡ.
[29]Уларҙы Миңә биргән Атам һәммәһенән бөйөк. Атамдың ҡулы-
нан уларҙы тартып алырға бер кемдең дә хәленән килмәйәсәк.
[30]Мин һәм Ата – бербеҙ.

[31]Шунан һуң йәһүдтәр, Уны үлтерергә теләп, тағы
ҡулдарына таш алдылар.

[32]– Мин һеҙгә Атам исеменән күп яҡшы эштәр күрһәттем.
Шуларҙың ҡайһыһы өсөн һеҙ Мине таш атып үлтерергә теләй-
һегеҙ? – тине Ғайса.

---

* Яңырыу байрамы – Йерушалимдағы Алла Йортонон б.э.т. 165-нсе йылда яңынан асылыуын иҫкә алыу байрамы.

33Йәһүдтәр Уға:
– Беҙ Һине яҡшы эштәрең өсөн түгел, ә көфөр һөйләүең,
кеше булыуыңа ҡарамаҫтан, Үҙеңде Алла итеп күрһәтеүең өсөн
үлтерергә теләйбеҙ, – тинеләр.
34Ғайса уларға шулай яуап бирҙе:
– Алланың: «Һеҙ – илаһтар, – тинем Мин», – тигән һүҙҙәре
һеҙҙең Ҡанунығыҙҙа яҙылған түгелме? Ә Изге Яҙма хаҡ. 35Әгәр
ҙә Алла Үҙенең Һүҙен ҡабул иткәндәрҙе илаһтар тип атаған
икән, – 36нисек һеҙ Миңә: «Көфөр һөйләйһең», – тип әйтә ала-
һығыҙ? «Мин – Алла Улы», – тип әйтәм икән, Мине, Үҙенең
фатихаһын биреп, был донъяға Атам ебәрҙе түгелме ни?
37Атамдың эштәрен башҡармаһам, Миңә ышанмағыҙ. 38Ә инде
башҡарам икән, Минең Үҙемә ышанмаһағыҙ, ҡылған эштәремә
ышанығыҙ! Ана шунда инде һеҙ Атамдың Миндә, ә Минең
Атамда икәнлекте күрерһегеҙ һәм аңларһығыҙ.
39Уны тағы ҡулға алырға ташландылар, әммә Ул ҡасып китте.
40Бынан аҙаҡ Ғайса ҡабат Иордандың аръяғына, элек Яхъя
сумдырып йөрөгән ерҙәргә юл тотто һәм шунда ҡалды. 41Уның
янына күп кешеләр килде һәм бер-береһенә:
– Яхъя бер генә мөғжизә лә күрһәтмәне, әммә Яхъяның
Уның тураһында әйткәндәре бөтәһе лә дөрөҫ, – тиештеләр.
42Һәм унда күптәр Уға иман килтерҙеләр.

### *Ғайсаның үлгән Лазарҙы терелтеүе*

11 Мәрйәм менән уның апаһы Мәритә йәшәгән Битани ауыл-
ында Лазар исемле бер кеше сирләп китте. 2Мәрйәм – Раб-
биҙың аяҡтарына хуш еҫле май һылап, сәстәре менән һөрткән
ҡатын, ә сирле кеше уның ағаһы ине.
3Апалы-һеңлеле Ғайсаға: «Остаҙ, Һин яратҡан Лазар сирлә-
не», – тип хәбәр ебәрҙеләр.
4Ғайса, быны ишеткәс:
– Был үлем сире түгел, ә Алла даны өсөн һәм шул сир аша
Алла Улы Үҙенең данын күрһәтһен өсөн ебәрелгән, – тине.
5Ғайса Марфаны ла, уның һеңлеһе менән Лазарҙы ла ярата
ине. 6Әммә Ул, Лазарҙың сирләүен ишеткәс тә, булған урынын-
да тағы ла ике көнгә тотҡарланды. 7Шунан һуң шәкерттәренә:
– Яңынан Йәһүдияға барайыҡ, – тине.

8Шәкерттәре Уға:
– Остаҙ, әле күптән түгел генә йәһүдтәр һине таш атып үлтерергә йөрөгәйнеләр, ә һин тағы шунда бараһыңмы? – тинеләр.
9Ғайса яуап бирҙе:
– Көндөң оҙонлоғо ун ике сәғәт түгелме ни? Көндөҙ йөрөүсе
абынмай, сөнки ул донъяның яҡтылығын күрә. 10Ә төндә йөрөүсе абына, сөнки унда яҡтылыҡ юҡ.
11Шунан һуң Ғайса өҫтәп әйтте:
– Беҙҙең дуҫыбыҙ Лазар йоҡлап киткән, Мин уны уятырға барам.
12Шәкерттәре Уға:
– Остаҙ! Йоҡлап киткән булғас, һауығыр, – тинеләр.
13Ғайса уның үлеүе тураһында әйткәйне, улар иһә ғәҙәттәге
йоҡо хаҡында һөйләй тип уйланылар. 14Шунлыҡтан Ғайса уларға асыҡ итеп:
15– Лазар үлгән. Әммә Мин унда булмауыма һеҙҙең өсөн шатмын, сөнки һеҙ иман килтерәсәкһегеҙ. Әйҙәгеҙ, уның янына барайыҡ, – тине.
16Игеҙәк ҡушаматлы Тома шәкерттәргә:
– Әйҙәгеҙ, барайыҡ та Уның менән бергә үләйек, – тине.
17Ғайса, Битаниға килеп еткәс, Лазарҙың дүрт көн инде ҡәберҙә
ятыуын белде. 18Битани иһә Йерушалимдан ике саҡрымда ғына
булғанлыҡтан, 19унан ағаларын юғалтҡан Мәритә менән Мәрйәмдең ҡайғыһын уртаҡлашырға бик күп йәһүдтәр йыйылғайны.
20Мәритә, Ғайсаның килеүен ишеткәс, Уны ҡаршы алырға сыҡты. Мәрйәм иһә өйҙә ҡалды.
21– Остаҙ! Һин бында булған булһаң, ағайым үлмәгән булыр
ине, – тип өндәште Мәритә. – 22Әммә мин хәҙер ҙә беләм: Һин Алланан ни генә һораһаң да, Ул Һиңә бирәсәк.
23Ғайса уға:
– Ағайың тереләсәк, – тине.
24– Беләм, ул Ҡиәмәт көнөндәге терелеү ваҡытында тереләсәк, – тине Мәритә Уға.
25Ғайса:
– Мин – Терелеү һәм Тормош. Миңә иман килтергән кеше
үлһә лә йәшәйәсәк. 26Ә йәшәүсе һәм Миңә иман килтереүсе һәр кем мәңге үлмәҫ. Һин быға ышанаһыңмы? – тине.
27– Эйе, Остаҙ! – тип яуап бирҙе Мәритә. – Мин Һинең донъяға килергә тейеш булған Алла Улы Мәсих икәнлегеңә ышанам.

28Шулай тине лә Мәритә китеп барҙы һәм һиҙҙермәй генә
һеңлеһе Мәрйәмгә өндәшеп:

– Остаҙ бында, Ул һине саҡыра, – тине.

29Мәрйәм, быны ишеткәс тә, тиҙ генә урынынан тороп, Ғайса
янына сыҡты. 30Ғайса, ауылға инмәйенсә, Мәритә менән осраш-
ҡан ерҙә тора ине әле. 31Өйҙә Мәрйәмде йыуатыусы йәһүдтәр,
уның йәһәт кенә тороп сығып китеүен күрҙеләр ҙә, ул илар өсөн
ҡәбер янына китте тип уйлап, уның артынан эйәрҙеләр.

32Мәрйәм иһә, Ғайса торған ергә килеп еткәс, Уны күреп:

– Остаҙ! Һин бында булған булһаң, ағайым үлмәгән булыр
ине, – тип Уның аяғына йығылды.

33Ғайса, Мәрйәмдең дә, уға эйәреп килгән йәһүдтәрҙең дә
илауын күреп, Үҙе лә бик ныҡ көйөндө һәм:

34– Һеҙ уны ҡайҙа ерләнегеҙ? – тип һораны.

Улар:

– Остаҙ! Әйҙә, барайыҡ, Үҙең күрерһең, – тинеләр.

35Ғайса иланы.

36– Ҡарағыҙ, Ул Лазарҙы нисек яратҡан икән! – тиеште
йәһүдтәр.

37Араларынан береһе:

– Ул бит һуҡырҙың күҙҙәрен асты. Лазарҙы ла үлемдән
һаҡлап ҡалыр өсөн ниҙер эшләй алмаҫ инеме икән? – тине.

38Ғайса тағы ла нығыраҡ көйөнгән хәлдә ҡәбер янына килде.
Ҡәбер мәмерйә булып, уға инеү юлы таш менән баҫтырып
ҡуйылғайны.

39Ғайса:

– Ташты ситкә алып ҡуйығыҙ! – тине.

– Остаҙ, мәрхум инде еҫләнгәндер, сөнки дүрт көн уҙҙы бит, –
тине үлгән кешенең һеңлеһе Мәритә.

40Ғайса уға:

– Мин һиңә: «Әгәр ҙә иман килтерһәң, Алланың данын күрер-
һең», тимәгәйнемме ни, – тип яуап бирҙе.

41Мәмерйә ауыҙынан ташты алып ҡуйҙылар. Ғайса юғарыға
ҡарап:

– Атам! Мине ишеткәнең өсөн рәхмәт әйтәм, – тине. – 42Тау-
ышымды һәр ваҡыт ишетеүеңде беләм, ләкин был һүҙҙәремде
бында баҫып торған кешеләр өсөн, Мине Һинең ебәреүеңә ышан-
һындар өсөн әйтәм!

43Шулай тигәндән һуң Ул көслө тауыш менән:
– Лазар, сыҡ! – тине.
44Бына үлгән кеше килеп сыҡты. Унын аяҡ-ҡулы кәфенгә
уралған, йөҙөнә битлек ябылғайны. Ғайса:
– Сисегеҙ уны, атлап китһен! – тине.

*Фарисейҙар Ғайсаны үлтерергә ниәтләй*

45Мәрйәм янына килгән йәһүдтәрҙең күбеһе, Ғайсаның ни
ҡылыуын күргәс, Уға иман килтерҙеләр. 46Ә ҡайһы берҙәре,
фарисейҙар ҡаршыһына барып, уларға Ғайсаның был эше
тураһында һөйләп бирҙеләр.
47Шунда баш руханиҙар һәм фарисейҙар кәңәшмәгә йыйыл-
дылар. Улар:
– Беҙгә ни эшләргә? – тиештеләр. – Был кеше күп ғәниматтәр
күрһәтә. 48Әгәр ҙә шулай дауам итергә юл ҡуйһаҡ, һәммә кеше
Уға иман килтерәсәк. Аҙаҡ иһә римлылар килеп, илебеҙҙе лә,
бөтә халыҡты ла юҡ итәсәк.
49Араларынан береһе, ул йылда баш рухани булған Кайафа:
50– Һеҙ бер ни ҙә белмәйһегеҙ! Бөтөн йәһүдтәр һәләк булыуға
ҡарағанда, халыҡ өсөн бер кешенең үлеүе хәйерлерәк. Ә һеҙ
шуны аңламайһығыҙ, – тине.
51Ул быны үҙенән һөйләмәне, 52ә шул йылда баш рухани
булараҡ, Ғайсаның халыҡ өсөн, бындағы халыҡ өсөн генә лә
түгел, бәлки барса ерҙәргә таралған Алла балалары өсөн үлә-
сәген алдан әйтеп бирҙе.
53Ошо көндән алып улар Ғайсаны нисек үлтереү тураһында
уйлай башланылар. 54Шул сәбәпле Ғайса инде йәһүдтәр ара-
һында асыҡтан-асыҡ йөрөмәҫ булды. Ул бынан сүл янындағы
Әфрәим тигән ҡалаға китте һәм Үҙенең шәкерттәре менән шун-
да ҡалды.
55Йәһүдтәрҙең Ҡотҡарылыу байрамы яҡынлашҡайны. Бай-
рам алдынан паклanырға тип, Йерушалимға илдең төрлө төбәк-
тәренән күп кеше килде. 56Халыҡ Ғайсаны эҙләне. Улар Алла
Йортонда бер-береһенә: «Һеҙ нисек уйлайһығыҙ? Ул байрамға
килмәҫ микән ни?» – тиештеләр.

57Баш руханиҙар һәм фарисейҙар иһә, Ғайсаны ҡулға алыу
өсөн, Уның ҡайҙалығын белгән кешеләр беҙгә килеп әйтергә
тейештәр, тип әмер бирҙеләр.

### *Битаниҙа Ғайсаға май һөртөү*

12 1Ҡотҡарылыу байрамына алты көн ҡалғанда, Ғайса Бета-
ниға килде. 2Ул ауылда Ғайса үлемдән терелткән Лазар
йәшәй ине. Унда Ғайса хөрмәтенә аш мәжелесе йыйҙылар.
Мәритә хеҙмәт күрһәтеп йөрөнө, ә Лазар Ғайса һәм башҡа ҡу-
наҡтар менән бергә табында ултырҙы. 3Мәрйәм, бер ҡаҙаҡ саф
нардтан* яһалған бик ҡыйбатлы хуш еҫле май алып, Ғайсаның
аяҡтарына һыланы һәм үҙенең сәсе менән һөрттө. Өй эсе майҙың
хуш еҫенә тулды. 4Шунда Ғайсаның шәкерттәренең береһе – Уға
хыянат итәсәк Йәһүҙә Искариот:

5– Ниңә инде был хуш еҫле майҙы өс йөҙ динарға** һатып,
фәҡирҙәргә таратмаҫҡа ине? – тип ҡуйҙы.

6Ул быны һис тә фәҡирҙәр хаҡында ҡайғыртыуҙан түгел, ә
ҡараҡ булғаны өсөн әйтте. Уртаҡ аҡса янсығын йөрөтөү уның
вазифаһында ине һәм ул йыш ҡына унан үҙ ихтыяжына аҡса
ала торғайны.

7Ғайса быға яуап бирҙе:

– Мәрйәмгә һүҙ әйтмә! Ул быны Мине ерләү көнөнә һаҡларға
тейеш ине. 8Фәҡирҙәр һәр ваҡыт һеҙҙең менән бергә булырҙар,
ә Мин һеҙҙең менән һәр ваҡыт бергә булмам.

9Ошо ваҡыт күп йәһүдтәр, Ғайсаның Битаниҙа икәнлеген белеп,
шунда килделәр. Улар Ғайса өсөн генә түгел, Ул терелткән
Лазарҙы күреү өсөн дә килгәйнеләр. 10Шунлыҡтан баш рухани-
ҙар Лазарҙы ла үлтерергә ҡарар иттеләр, 11сөнки уның арҡа-
һында күп йәһүдтәр, уларҙан китеп, Ғайсаға иман килтерә баш-
лағайнылар.

### *Ғайса тантана менән Иерусалимға инә*

12Икенсе көндө байрамға йыйылған халыҡ төркөмдәре, Ғай-
саның Иерусалимға килеүен ишеткәс, 13хөрмә ботаҡтары тотоп,
Уны ҡаршыларға сыҡтылар һәм:

---

* Нард – Һиндостанда үҫә торған үҫемлек.

** Динар – 6-нсы бүлектең 7-нсе аятын ҡарағыҙ.

– «Осанна*!
Хоҙай исеме менән Килеүсе
Исраил Батшаһы мөбәрәк булһын!» – тип ҡысҡырҙылар.
[14]Ғайса, бер ишәк табып, шуға атланды, һәм эш Изге Яҙмала
әйтелгәнсә тормошҡа ашты:
[15]«Ҡурҡма, Сион ҡыҙы**!
Күрәһеңме, йәш ишәккә атланып,
һинең Батшаң килә».
[16]Шәкерттәре ул саҡта быны аңламағайнылар, ә инде аҙаҡ,
Ғайса данға ирешкәс***, Изге Яҙмала Уның хаҡында шулай
яҙылған булыуын һәм Уны шулай ҡаршы алыуҙарын хәтергә
төшөрҙөләр.
[17]Ғайсаның Лазарҙы, ҡәберҙән саҡырып сығарып, үлемдән
терелтеүен күргән кешеләр, был хаҡта һөйләнеләр. [18]Шуның
өсөн дә халыҡ Уны ҡаршыларға сыҡты, сөнки улар Ғайсаның
ошондай мөғжизә ҡылыуын ишеткәйнеләр.
[19]Фарисейҙар иһә үҙ-ара:
– Күрәһегеҙме, беҙ ниҙер ҡылырға көсһөҙбеҙ. Бөтә кеше Уға
эйәрҙе, – тинеләр.

*Ғайса Үҙенең нисек үләсәген белгертә*

[20]Байрамда Аллаға табыныу өсөн килеүселәр араһында грек-
тар ҙа бар ине. [21]Улар, Галилеялағы Битсаиданан булған Филип
янына килеп, унан:
– Әфәнде, беҙ Ғайсаны күрергә теләйбеҙ, – тип үтенделәр.
[22]Филип был хаҡта Әндригә әйтте, улар икәүләп был үтенесте
Ғайсаға еткерҙеләр. [23]Ғайса:
– Әҙәм Улының дан ҡаҙаныу ваҡыты етте! – тип яуап бирҙе. –
[24]Һеҙгә ысын дөрөҫөн әйтәм: ергә төшкән бойҙай бөртөгө, үл-
мәһә, шул килеш ҡалыр, ә үлһә, ҙур уңыш килтерер. [25]Үҙ йәнен
яратыусы уны һәләк итәсәк, ә был донъяла үҙ йәненә нәфрәт
менән ҡараусы уны мәңгелек тормош өсөн һаҡлаясаҡ. [26]Кем

* Осанна – Алланы данлау һүҙе.

** Сион ҡыҙы – Йерушалим халҡы. Сион тауында Йерушалим ҡала-
һы урынлашҡан.

*** Данға ирешеү – Ғайсаның саҡҡыла үлеүен, үләнән терелеүен
һәм күккә ашыуын аңлата.

Миңә хеҙмәт итә, шул Миңә эйәрһен. Мин ҡайҙа булһам, Минең хеҙмәтсем дә шунда булыр. Миңә хеҙмәт итеүсегә Атам ихтирам күрһәтер.
[27]Күңелем Минең хәҙер борсоулы. Ни әйтәйем? «Атам! Мине
был сәғәттән ҡотҡар!» – типме? Ләкин Мин ошо сәғәт өсөн
килдем дә. Атам! Исемеңде данла.
[28]Шул ваҡыт күктән:

– Данланым һәм данлаясаҡмын! – тигән ауаз ишетелде.
[29]Шунда торған һәм быны ишеткән халыҡ: «Күк күкрәне», –
тине. Ҡайһы берҙәре иһә: «Уның менән фәрештә һөйләште», – тинеләр.
[30]Быға ҡаршы Ғайса:

– Был ауаз Минең өсөн түгел, һеҙҙең өсөн килде, – тине. –
[31]Был донъяны хөкөм итеү ваҡыты етте, хәҙер был донъяның
хакимы ҡыуыласаҡ. [32]Мин, ерҙән күккә ашҡас, барлыҡ кешеләрҙе Үҙемә тартасаҡмын.
[33]Ул быны Үҙенең ниндәй үлем менән үләсәген белгертеп
әйтте. [34]Халыҡ Уға яуап бирҙе:

– Беҙгә Ҡанундан Мәсихтың мәңге йәшәйәсәге билдәле. Нисек һин, Әҙәм Улы күккә ашасаҡ, тип әйтә алаһың? Кем Ул – Әҙәм Улы?
[35]Ғайса:

– Яҡтылыҡтың һеҙҙең менән булырына бик аҙ ваҡыт ҡалды. Үҙегеҙҙе ҡараңғылыҡ баҫҡанғаса яҡтыла йөрөп ҡалығыҙ, сөнки
ҡараңғыла йөрөүсе ҡайҙа барғанын белмәй. [36]Ә хәҙергә, яҡты-
лыҡ һеҙҙең менән булғанда, яҡтылыҡҡа иман килтерегеҙ, шул саҡта һеҙ яҡтылыҡ балалары булырһығыҙ, – тине.
[37]Ошо һүҙҙәрҙе әйткәс, Ғайса уларҙың күҙенән юғалды.

*Халыҡтың Ғайсаға иман килтермәүе*

Ул халыҡ алдында шул тиклем күп илаһи билгеләр күрһәтһә
лә, улар Уға иман килтермәнеләр. [38]Сөнки Исай пәйғәмбәрҙең:

«Раббым! Беҙҙең хәбәргә кем иман килтерҙе?
Хоҙайҙың ҡөҙрәте кемгә асылды?» –

тигән һүҙҙәре тормошҡа ашырға тейеш ине.
[39]Улар иман килтерергә һәләтле түгел инеләр, сөнки, шул уҡ
Исай әйткәнсә:

40 «Алла уларҙың күҙҙәрен күрмәҫ итте,
аҡылдарын томаланы.
Шунлыҡтан улар күҙҙәре менән
күрмәйҙәр, аҡылдары менән аңламайҙар.
Шулай булмаһа, улар һауыҡтырыуҙы һорап,
Миңә мөрәжәғәт итерҙәр ине».

41 Исай был һүҙҙәрҙе Уның данын алдан күргәнгә әйткән; ул
быны Ғайса тураһында һөйләгән.

42 Хәйер, башлыҡтарҙың да күбеһе Уға иман килтергәйне инде,
ләкин үҙҙәрен фарисейҙар синагоганан айырыр тип ҡурҡып,
быны белдермәнеләр. 43 Улар Алланан килгән данға ҡарағанда,
кешеләр алдындағы данды артығыраҡ күрҙеләр.

44 Ғайса көслө тауыш менән:

– Миңә иман килтереүсе Минең Үҙемә түгел, бәлки Мине Ебә-
реүсегә иман килтерә, – тине. – 45 Мине күреүсе Мине Ебәреүсене
күрә. 46 Мин иһә, Миңә иман килтереүселәр ҡараңғылыҡта ҡал-
маһын өсөн, донъяға яҡтылыҡ булып килдем. 47 Кем дә булһа
Минең һүҙҙәремде ишетеп тә үтәмәй икән, Мин уны хөкөм ит-
мәйем, сөнки Мин донъяға хөкөм итеү өсөн түгел, бәлки донъяны
ҡотҡарыу өсөн килдем. 48 Мине кире ҡағып, һүҙемде ҡабул итмәү-
сенең үҙ хөкөмсөһө бар: уны ҡиәмәт көнөндә Мин әйткән Һүҙ
хөкөм итәсәк. 49 Сөнки Мин Үҙемдән һөйләмәнем, бәлки Мине
ебәргән Ата ни һөйләргә, нимә әйтергә кәрәклеге хаҡында Миңә
әмер бирҙе. 50 Мин Уның әмере мәңгелек тормош килтереүен бе-
ләм. Шулай итеп, Мин Атам әйтергә бойорғанды ғына һөйләйем.

*Ғайса шәкерттәренең аяҡтарын йыуа*

13 Ҡотҡарылыу байрамы алдынан Ғайса, Үҙенең был донъя-
нан Ата хозурына китер сәғәте еткәнлеген белде. Ул был
донъялағы Үҙенекеләрҙе нисек яратыуын эш менән күрһәтте.

2 Иблес Симон Искариот улы Йәһүҙәнең күңеленә Ғайсаға
хыянат итеү фекерен һалғайны инде. 3 Киске аш ваҡытында
Атаның бөтә нәмәне Уның ҡулына биргәнен һәм Үҙенең Алла-
нан килеп Алла хозурына китәсәген белеп, 4 Ул өҫтәл артынан
торҙо ла, өҫ кейемен сисеп, иңенә таҫтамал һалды. 5 Шунан Ул,
тасҡа һыу ҡойоп, шәкерттәренең аяҡтарын йыуа башланы,
йыуған береһен иңендәге таҫтамал менән һөртә барҙы.

[6]Нәүбәт Симон Питергә еткәс, Питер Уға:
– Раббым! Һинме минең аяҡтарымды йыуаһың?! – тине.
[7]– Һин әле Минең ни эшләүемде аңламайһың. Әммә аҙағыраҡ аңларһың, – тип яуап бирҙе Ғайса.
[8]– Һин бер ҡасан да минең аяҡтарымды йыуырға тейеш түгелһең! – тине Питер.
– Әгәр йыумаһам, Миндә һинең өлөшөң булмаç, – тип яуап бирҙе Ғайса.
[9]– Раббым! – тине Питер. – Улайһа, аяҡтарымды ғына түгел, ҡулдарымды ла, башымды ла йыуа күр.
[10]– Быҕаса йыуынған кешенең бөтә тәне таҙа була. Шуға күрә уның аяҡтарынан башҡа ерен йыуыу кәрәк түгел, – тине Ғайса.
[11]Үҙенә кемдең хыянат итәсәген белгәнлектән Ул: «Һеҙҙең бөтәгеҙ ҙә таҙа түгел», – тине.
[12]Ул, шәкерттәренең аяҡтарын йыуып бөткәс, кейемен кейеп, янынан урынына барып ултырҙы һәм уларға:
– Минең һеҙҙең өсөн ни эшләгәнемде аңлайһығыҙмы? – тип
һораны. – [13]Һеҙ Мине Остаҙ һәм Раббы тип атайһығыҙ. Һеҙ
хаҡлы: Мин шулмын. [14]Әгәр ҙә Мин, һеҙҙең Раббығыҙ һәм
Остаҙығыҙ, аяҡтарығыҙҙы йыуғанмын икән, һеҙ ҙә бер-берегеҙ-
ҙең аяҡтарын йыуырға тейешһегеҙ. [15]Мин эшләгән кеүек эшләр-
һегеҙ тип, Мин һеҙгә үрнәк күрһәттем. [16]Һеҙгә ысын дөрөçөн
әйтәм: хеҙмәтсе үҙенең хужаһынан ҙурыраҡ түгел, ебәрелгән дә
үҙен ебәреүсенән ҙур түгел. [17]Һеҙ хәҙер быны беләһегеҙ һәм
белгәнегеҙҙе үтәһәгеҙ, бәхетле булырһығыҙ.
[18]Мин бөтәгеҙ тураһында ла һөйләмәйем. Кемдәрҙе һайлап
алыуымды беләм, ләкин Изге Яҙмала: «Минең менән бергә
икмәк ашаусы Миңә ҡул күтәрҙе», – тип яҙылған һүҙҙәр тор-
мошҡа ашырға тейеш. [19]Ул хәлдәр булған ваҡытта һеҙ Минең
мәңге бар икәнлегемә ышанһын өсөн, Мин һеҙгә был хәлдәр
килгәнсе үк һөйләйем. [20]Һеҙгә ысын дөрөçөн әйтәм: кем Мине
ебәргәнде ҡабул итһә, Мине лә ҡабул итә; Мине ҡабул итеүсе
иһә Мине Ебәреүсене ҡабул итә.

*Ғайса хыянатсы Йәһүдәне фаш итә*

[21]Быны һөйләгәндән һуң Ғайса бик нык борсоуға төштө һәм шәкерттәренә:
– Һеҙгә ысын дөрөçөн әйтәм: берегеҙ Миңә хыянат итәсәк, – тине.

22Шәкерттәре, Унын кем хаҡында һөйләүен аңламайынса,
бер-береһенә ҡараштылар. 23Ғайсаның янында ғына Унын
яратҡан шәкерттәренең береһе ултыра ине.

24Симон Питер шул шәкерткә, Ғайсаның кем хаҡында һөй-
ләүен һорарға ҡушып, ишара яһаны. Ә теге шәкерт, Ғайсаға
тағы ла яҡынырак ыҡланып, Унан:

25– Остаҙ, ул кем? – тип һораны.

26– Мин бер һынык икмәкте һутҡа манып кемгә бирһәм, ул –
шул, – тип яуап ҡайтарҙы Ғайса, – һәм бер һыныҡ икмәкте
манып, Симон Искариот улы Йәһүдәгә бирҙе. 27Шунда уҡ
Йәһүдәгә шайтан керҙе. Ғайса уға:

– Ҡылаһы эшеңде тиҙерәк ҡыл, – тине.

28-29Әммә Ғайсаның нилектән шулай тип әйтеүен табындағы-
ларҙың береһе лә аңламаны. Аҡса янсығы Йәһүдәлә булған-
лыҡтан, ҡайһы берәүҙәр, Ғайса уға байрам өсөн беҙгә кәрәкле
ризыҡтарҙы һатып алырға йәки фәҡирҙәргә ни ҙә булһа бирергә
ҡушҡандыр, тип уйланылар. 30Йәһүдә, икмәкте алғас та, сығып
китте. Төн ине.

*Яңы әмер бирәм: бер-берегеҙҙе яратығыҙ*

31Ул сығып киткәс, Ғайса әйтте:

– Бына хәҙер Әҙәм Улы Үҙенең данын күрһәтте. Унын даны –
Алла даны. 32Әгәр ҙә Унын арҡыры Алланың даны ғәмәлгә
аша икән, тимәк, Алла Әҙәм Улын данлы итәсәк. Был эште Ул
оҙаҡҡа һуҙмаç.

33Балаларым, Мин инде һеҙҙең менән оҙаҡ булмам. Һеҙ
Мине эҙләрһегеҙ. Ләкин йәһүдтәргә әйткән һүҙҙәремде һеҙгә лә
әйтәм: «Мин китәһе урынға һеҙ бара алмаçһығыҙ».

34Һеҙгә яңы әмер бирәм: бер-берегеҙҙе яратығыҙ. Мин һеҙҙе
нисек яратһам, һеҙ ҙә шулай бер-берегеҙҙе яратығыҙ. 35Бер-бере-
геҙҙе яратыуығыҙҙан бөтә кеше һеҙҙең Минең шәкерттәрем
булыуығыҙҙы белер.

36Симон Питер Унан:

– Остаҙ, Һин ҡайҙа китәһең? – тип һораны.

Ғайса:

– Мин китәһе урынға һин хәҙергә эйәреп бара алмайһың, әм-
мә аҙаҡ барасаҡһың, – тип яуап бирҙе.

37– Остаҙ! Ни өсөн мин Һинең артыңдан хәҙер бара алмайым?
Мин Һинең өсөн йәнемде бирергә әҙермен! – тине Питер.
38Ғайса уға:
– Минең өсөн йәнеңде бирергә әҙерһеңме? Һиңә ысын дөрө-
ҫөн әйтәм: әтәс ҡысҡырғансы, һин Минән өс тапҡыр ваз кисә-
сәкһең, – тине.

*Мин – юл, хәкикәт һәм тормош*

14 – Борсолмағыҙ! Аллаға ышанаһығыҙ икән, Миңә лә ыша-
нығыҙ! 2Минең Атам йортонда торор урын күп. Әгәр ҙә
улай булмаһа, Мин әйткән булыр инем. Мин һеҙгә урын әҙләр-
гә китәм. 3Барып урын әҙерләгәс, һеҙ ҙә Минең менән бергә
булһын өсөн, йәнә килеп, һеҙҙе Үҙ яныма аласаҡмын. 4Мин
бараһы урынға һеҙ юлды беләһегеҙ.
5– Остаҙ! Беҙ Һинең ҡайҙа китеүеңде белмәйбеҙ, шулай булғас,
унда барыу юлын ҡайҙан беләйек? – тине Тома.
6Ғайса уға:
– Мин – юл, хәҡиҡәт һәм тормош. Минең аша үтеп кенә Атам
янына барып була. 7Мине беләһегеҙ икән, Атамды ла белерһе-
геҙ. Ошо ваҡыттан башлап, һеҙ Уны беләһегеҙ һәм күрҙегеҙ ҙә
инде, – тип яуап бирҙе.
8– Остаҙ! Беҙгә Атаны күрһәт һәм беҙ ҡәнәғәт булырбыҙ, –
тине Филип.
9– Филип, Мин ни тиклем ваҡыт һеҙҙең менән бергә булып
та, һин Мине белмәйһеңме? – тине Ғайса. – Мине күргән кеше
Атаны ла күргән була. Нисек инде һин: «Беҙгә Атаны күрһәт», –
тиһең. 10Минең – Атала, Атаның Миндә булыуына ышанмай-
һыңмы ни? Ә бит һеҙгә һөйләгән һүҙҙәрҙе Мин Үҙ исемемдән
һөйләмәйем, Миндәге Ата Үҙенең эштәрен башҡара. 11Ышаны-
ғыҙ Миңә: Мин – Атала, Атам – Миндә. Мин әйткәндәргә ышан-
майһығыҙ икән, ҡылған эштәрем арҡыры ышанығыҙ. 12Һеҙгә
ысын дөрөҫөн әйтәм: Миңә иман килтереүсе Мин башҡарған
эштәрҙе, хатта уларға ҡарағанда ҙурыраҡ эштәрҙе лә башҡа-
рыр, сөнки Мин Атам янына китәм. 13Минең исемемде әйтеп,
ни генә һораһағыҙ ҙа Мин эшләрмен, һәм Ата Үҙ данын Улы
аша күрһәтер. 14Минең исемемде әйтеп, ни һораһағыҙ ҙа, Мин
эшләрмен.

*Ғайса вәғәҙә иткән Изге Рух*

[15]– Әгәр Мине яратһағыҙ, Минең әмерҙәремде үтәрһегеҙ. [16]Мин
Атанан һораясаҡмын, һәм Ул һеҙгә бүтән Яҡлаусы бирер, ул
Яҡлаусы мәңге һеҙҙең менән булыр. [17]Ул Яҡлаусы – Хәҡиҡәт
Рухы. Донъя Уны күрмәгәнгә һәм белмәгәнгә күрә ҡабул итә
алмай. Уны һеҙ генә beләһегеҙ, ул һеҙҙең күңелегеҙҙә. [18]Мин һеҙҙе
етем ҡалдырмам, яңынан һеҙҙең янығыҙға килермен. [19]Тағы аҙ
ғына ваҡыт үткәс, донъя Мине күрмәйәсәк, ә һеҙ күрәсәкһегеҙ.
Мин йәшәйем икән, һеҙ ҙә йәшәйәсәкһегеҙ. [20]Шул көндө һеҙ
Минең – Атамда, үҙегеҙҙең – Миндә һәм Минең һеҙҙә икәнле-
гемде белерһегеҙ. [21]Минең әмерҙәремде ҡабул итеп, уларҙы
үтәгән кеше Мине ярата. Ә Мине яратҡан кешене Атам да
яратыр, Мин дә яратырмын һәм уға Үҙемде күрһәтермен.
[22]Йәһүдә (Искариот түгел) Унан:

– Остаҙ! Ни өсөн Һин Үҙеңде донъяға түгел, ә беҙгә күрһәтергә
теләйһең? – тип һораны.

[23]Ғайса уға былай тип яуап бирҙе:

– Мине яратҡан кеше Минең Һүҙемде тотор. Ул саҡта Атам
да уны яратыр һәм Беҙ, уның янына килеп, уның менән бергә
йәшәрбеҙ. [24]Мине яратмаусы Минең Һүҙемде тотмай. Ә бит
һеҙ ишетә торған һүҙ Минән түгел, бәлки Мине ебәргән Атанан.

[25]– Мин һеҙгә быларҙы һеҙҙең менән бергә булғанда уҡ әйт-
тем. [26]Ә Минең исемемдән Ата ебәрәсәк Яҡлаусы – Изге Рух –
һеҙҙе һәр нәмәгә өйрәтер һәм Мин һеҙгә һөйләгәндәрҙең бөтә-
һен дә хәтерегеҙгә төшөрөр.

[27]Мин Һеҙгә тыныслыҡ ҡалдырам һәм Үҙемдең тыныслы-
ғымды һеҙгә бирәм, әммә Мин биргән тыныслыҡ кешеләр
биргән кеүек түгел. Күңелегеҙҙе хәүеф биләмәһен! Ҡурҡмағыҙ!
[28]Һеҙ Минең: «Һеҙҙән китәм һәм һеҙгә киләсәкмен», – тигәнемде
ишеттегеҙ. Әгәр ҙә Мине яратһағыҙ, Атам янына китеүемә
ҡыуаныр инегеҙ, сөнки Минең Атам Минән бөйөгөрәк. [29]Мин
һеҙгә был һүҙҙәрҙе буласаҡ хәлдәр тормошҡа ашҡанда һеҙ
ышанһын өсөн хәҙер һөйләйем. [30]Мин инде һеҙҙең менән бүтәнсә
һөйләшә алмам, сөнки был донъяның Хакимы килә. Мин уға
буйһонмайым. Әммә донъя белһен: Мин Атаны яратам. Мин,
Ул ниндәй әмер бирһә, шуның бөтәһен башҡарам. Тороғоҙ,
бынан китәйек!

### *Ғайса – ысын йөҙөм һабағы*

15 – Мин – ысын йөҙөм һабағы, Минең Атам – йөҙөм үҫтереү-
се. 2Ул Миндәге емеш бирмәй торған һәр ботаҡты киҫеп
ташлай һәм емеш бирерҙәй ботаҡты, уңыш мулыраҡ булһын
тип, таҙарта. 3Минең һеҙгә еткергән Һүҙем аша һеҙ инде таҙа-
рындығыҙ. 4Мин һеҙҙә йәшәгән кеүек, һеҙ ҙә Миндә йәшәгеҙ.
Йөҙөм һабағында булмаған ботаҡ үҙенән үҙе емеш бирә алма-
ған кеүек, Миндә булмаһағыҙ, һеҙ ҙә бирә алмаҫһығыҙ.
5Мин – йөҙөм һабағы, ә һеҙ – ботаҡтар. Кем Миндә йәшәһә
һәм Мин унда йәшәһәм – шул ғына күп емеш бирер. Минән
башҡа бер ни ҙә эшләй алмаҫһығыҙ. 6Кемдәр Миндә йәшәмәһә,
улар, ҡороған ботак кеүек, ситкә ырғытылыр. Ундай ботаҡтар-
ҙы йыйып алалар һәм утҡа ташлап яндыралар. 7Ә инде Миндә
йәшәһәгеҙ һәм Минең һүҙҙәрем һеҙҙә йәшәһә, ул саҡта теләгә-
негеҙҙе һорағыҙ, һәм һеҙгә бөтәһе лә бирелер. 8Бының менән
Минең Атам данланыр, һеҙ күп емеш килтерерһегеҙ һәм Минең
шәкерттәрем булырһығыҙ.
9Атам Мине яратҡан кеүек, Мин дә һеҙҙе яраттым. Минең мө-
хәббәтемдә йәшәгеҙ. 10Мин Атамдың әмерҙәрен үтәп, Уның мө-
хәббәтен яуланым, һәм һеҙ ҙә, Минең әмерҙәремде үтәһәгеҙ,
Минең мөхәббәтемде яуларһығыҙ. 11Минең ҡыуанысым һеҙгә
күсһен һәм бар булмышығыҙҙы биләп алһын тип, һеҙгә ошолар-
ҙы һөйләнем.
12Минең һеҙгә әмерем шул: Мин һеҙҙе яратҡан кеүек, һеҙ ҙә
бер-берегеҙҙе яратығыҙ. 13Дуҫтары өсөн үҙенең йәнен биргән
кешенең яратыуынан да бөйөк яратыу юҡ. 14Минең әмерҙәрем-
де үтәһәгеҙ, һеҙ – Минең дуҫтарым. 15Мин инде һеҙҙе хеҙмәтсе-
ләрем тип атамайым, сөнки хеҙмәтсе хужаһының ни эшләүен
белмәй. Ә Мин һеҙҙе дуҫтарым тип атаным, сөнки Атамдан
ишеткәндәремдең барыһын һеҙгә еткерҙем. 16Мине һеҙ һайла-
манығыҙ, бәлки Мин Үҙем һеҙҙе һайлап алдым; донъяға емеш
бирегеҙ һәм емешегеҙ даими булһын тип, һеҙҙе Мин тәғәйенләп
ҡуйҙым. Ана шул ваҡытта инде Атам һеҙгә ни һораһағыҙ ҙа
бирер. 17Минең һеҙгә әмерем шул: бер-берегеҙҙе яратығыҙ!

### *Донъяның нәфрәте*

18– Әгәр ҙә донъя һеҙгә нәфрәт итә икән, иҫегеҙҙә тотоғоҙ: ул
һеҙҙән элек Миңә нәфрәтле. 19Һеҙ был донъяныҡы булһағыҙ, ул
һеҙҙе үҙенекеләре кеүек итеп яратыр ине. Ләкин һеҙ был донъя-

ныҡы түгел, Мин һеҙҙе, һайлап алып, донъянан айырҙым, шун-
лыҡтан донъя һеҙгә нәфрәтле. [20]Хәтерегеҙҙәме, Мин һеҙгә:
«Хеҙмәтсе үҙенең хужаһынан өҫтөн түгел», – тигәйнем? Мине
эҙәрләгәндәр икән, һеҙҙе лә эҙәрләрҙәр. Минең һүҙемде тотһа-
лар, һеҙҙекен дә тоторҙар ине. [21]Ләкин улар быларҙың барыһын
да һеҙ Минеке булғанлыҡтан эшләрҙәр, сөнки Мине Ебәреүсене
белмәйҙәр. [22]Мин донъяға килеп уларға һөйләмәгән булһам,
улар гонаһлы булмаҫ ине, ә хәҙер аҡланыр саралары юҡ.
[23]Миңә нәфрәтле Минең Атама ла нәфрәтле. [24]Башҡа бер кем
дә эшләй алмаған эштәрҙе Мин эшләп күрһәтмәгән булһам,
улар ғәйепле булмаҫтар ине; ә хәҙер, күрһәләр ҙә, барыбер
Миңә лә, Атама ла нәфрәтлеләр. [25]Әммә уларҙың Ҡанунында:
«Улар Миңә бер сәбәпһеҙҙән нәфрәтлеләр», – тип яҙылған һүҙҙәр
тормошҡа ашһын өсөн шулай булды.

[26]Мин Атанан һеҙгә Яҡлаусы ебәрәсәкмен. Ул – Атанан сыҡ-
ҡан Хәҡиҡәт Рухы – килгәс, Минең хаҡта шаһәҙәт бирәсәк. [27]Һеҙ
ҙә Минең шаһиттарым, сөнки баштан уҡ Минең менән бергә
булдығыҙ.

16 – Мин быларҙы һеҙҙең иманығыҙ ҡаҡшамаһын өсөн һөйлә-
нем. [2]Һеҙҙе синагогаларҙан айырырҙар. Хатта шундай
ваҡыт килер: һеҙҙе үлтереүсе һәр кем Аллаға шуның менән
хеҙмәт итәм, тип уйлар. [3]Ә былай эшләүҙәре Атаны ла, Мине лә
белмәүҙәренән. [4]Мин быны һеҙгә шуның өсөн әйттем: уларҙың
ваҡыты еткәс, һеҙ ошо хаҡта Минең һөйләгәнемде иҫегеҙгә
төшөрөрһөгөҙ. Тәүҙә Мин быларҙы һеҙгә һөйләмәгәйнем, сөнки
һеҙҙең менән бергә инем.

*Яҡлаусының килеүе*

[5]Ә хәҙер Мин Үҙемде Ебәреүсе янына китәм, һәм һеҙҙең бере-
геҙ ҙә Минән: «Ҡайҙа бараһың?» – тип һорамай, [6]сөнки Минең
һүҙҙәремдән күңелдәрегеҙҙе хәсрәт биләп алды. [7]Әммә Мин һеҙгә
дөрөҫөн әйтәм: Минең китеүем һеҙҙең өсөн хәйерлерәк, сөнки
Мин китмәһәм, һеҙгә Яҡлаусы килмәйәсәк; ә китһәм, Мин уны
һеҙгә ебәрәсәкмен. [8-9]Ул, килгәс, гонаһҡа, ғәҙеллеккә һәм хөкөмгә
ҡарата дөрөҫ фекер йөрөтмәүсе донъяны фашлаясаҡ: [10]гонаһ –

Миңә иман килтермәүҙәрендә; ғәҙеллек – Минең Атам янына
китеүемдә һәм һеҙҙең Мине бүтәнсә күрмәүегеҙҙә; [11]хөкөм – был
донъяның хакимы инде хөкөм ителеүҙә.
[12]Һеҙгә әйтәһе һүҙҙәрем бик күп, әммә хәҙер һеҙ уларҙы
аңлай алмаҫһығыҙ. [13]Хәҡиҡәт Рухы килгәс инде, Ул һеҙгә тулы
хәҡиҡәткә барыу юлын күрһәтәсәк. Ул һеҙгә үҙенән түгел,
бәлки ишеткәнен һөйләр һәм киләсәк тураһында хәбәр итер.
[14]Ул Минән алғанын һөйләр һәм Мине данлар. Атамдың нимәһе
булһа, – бөтәһе Минеке. [15]Шуға күрә Мин: «Минән алғанын һеҙгә
һөйләр», – тинем.

*Шәкерттәрҙең ҡайғыһы шатлыҡҡа әйләнер*

[16]Күп тә үтмәҫ – һеҙ Мине күрмәҫһегеҙ, ә йәнә бер аҙҙан ҡабат
күрерһегеҙ.
[17]Шунан һуң ҡайһы бер шәкерттәре бер-береһенә:
– «Күп тә үтмәҫ – һеҙ Мине күрмәҫһегеҙ, ә йәнә бер аҙҙан
ҡабат күрерһегеҙ», һәм: «Мин Атам янына китәм», – тип әйтеүе
нимә аңлата икән? [18]«Бер аҙҙан» тигәне ни икән? Беҙ Уның нимә
һөйләүен аңламайбыҙ! – тиештеләр.
[19]Ғайса, уларҙың ни хаҡта һорарға теләүен белеп, былай тине:
– Һеҙ Минең: «Күп тә үтмәҫ – һеҙ Мине күрмәҫһегеҙ, ә йәнә
бер аҙҙан ҡабат күрерһегеҙ», – тигән һүҙҙәрем нимәне аңлата
икән, тип бер-берегеҙҙән һорашаһығыҙмы? [20]Һеҙгә ысын дөрөҫөн
әйтәм: һеҙ иларһығыҙ, бик ныҡ көйөнөрһөгөҙ, ә донъя шатла-
ныр. Һеҙ ҡайғырырһығыҙ, әммә ҡайғығыҙ шатлыҡҡа әйләнер.
[21]Сәғәте еткәс, бала тыуҙырыусы ҡатын яфа сигә, әммә балаһын
тыуҙырғас, донъяға кеше тыуҙырыу шатлығынан ғазаптарын
онота. [22]Шуның һымаҡ, һеҙ ҙә хәҙер ҡайғыраһығыҙ; әммә Мин
һеҙҙе тағы күрәсәкмен, һәм күңелегеҙҙе шатлыҡ биләп алыр, һәм
ул шатлыҡты һеҙҙән бер кем дә тартып ала алмаҫ. [23]Ул көндә
һеҙ Минән бер ни тураһында ла һорамаҫһығыҙ. Һеҙгә ысын
дөрөҫөн әйтәм: Минең исемемдән Атанан нимә генә һораһағыҙ
ҙа, Ул һеҙгә бирер. [24]Бығаса һеҙ Минең исемемдән бер ни ҙә һора-
мағыҙ. Һорағыҙ һәм алырһығыҙ, һәм күңелдәрегеҙҙе шатлыҡ
биләр.

*Ҡыйыу булығыҙ: Мин донъяны еңдем*

[25]– Әлегәсә Мин быларҙы һеҙгә кинәйә менән һөйләнем; ләкин
сәғәте еткәс, Мин һеҙгә Ата хаҡында кинәйәләп түгел, асыҡ итеп
әйтермен. [26]Ул көндә һеҙ Унан Минең исемемдән һорарһығыҙ.

Мин: «Һеҙҙең өсөн Атанан үтенермен», – тимәйем, 27сөнки һеҙ
Мине ятратҡанға һәм Минең Алланан килеүемә ышанғанығыҙға
күрә, Ата Үҙе һеҙҙе ярата. 28Мин донъяға Атанан килдем; һәм
бына донъяны яңынан ҡалдырып, Ата янына китәм.

29Шәкерттәре:

– Бына хәҙер Һин кинәйә менән түгел, ә асыҡ итеп һөйләйһең, –
тинеләр. – 30Хәҙер беҙ Һинең бар нәмәне белеүеңде һәм хатта
һорағанға тиклем үк белеп тороуыңды аңланыҡ. Шуға күрә беҙ
Һинең Алланан килеүеңә ышанабыҙ.

31Ғайса уларға яуап бирҙе:

32– Ниһайәт, ышандығыҙмы инде? Бына, ваҡыт етеп килә,
һәм һеҙ барсағыҙ ҙа, Мине яңғыҙ ҡалдырып, өйҙәрегеҙгә тара-
лырһығыҙ. Ләкин Мин яңғыҙ түгелмен, сөнки Атам Минең
менән. 33Мин быны һеҙ Минең аша тыныслыҡ тапһын өсөн
әйттем. Донъяла һеҙ күп ҡайғылар кисерерһегеҙ, ләкин ҡыйыу
булығыҙ: Мин был донъяны еңдем!

### *Ғайсаның доғаһы*

17 Ғайса, ошо һүҙҙәрҙән һуң, күккә күтәрелеп ҡарап:

– Атам! Минең ваҡытым етте. Улың Һине данлаһын өсөн,
Улыңды данлы ит, – тине. – 2Һин Уға барлыҡ йән эйәләре өҫтө-
нән хакимлыҡ бирҙең; Ул иһә Һин ышанып тапшырған кешеләргә
мәңгелек тормош бирер. 3Һине, берҙән-бер хаҡ Алланы, һәм Һин
ебәргән Ғайса Мәсихты белеү – ана шул мәңгелек тормоштор.

4Мин, Һин тапшырған эштәрҙе башҡарып сығып, Һине ерҙә
данланым. 5Ә хәҙер Һин, Атам, Үҙ янында Мине данлы ит.
Донъя яратылғанға тиклем Һинең менән бергә булғандағы да-
нымды ҡайтарып бир.

6Һин донъянан алып Миңә тапшырған кешеләргә Һинең исе-
меңде асып бирҙем. Улар Һинеке һәм Һин уларҙы Миңә бирҙең.
7Улар Һинең һүҙеңде тоттолар һәм хәҙер Һин Миңә биргән бар
нәмәнең Һинеке икәнлеген аңланылар. 8Һин әйткән һүҙҙәрҙе Мин
уларға еткерҙем, улар ҡабул иттеләр. Һәм Минең ысынлап та
Һинән килеүемде танып, Мине Һин ебәргәнлеккә ышандылар.

9Мин улар өсөн үтенәм. Донъя өсөн түгел, бәлки Һин Миңә
биргәндәр өсөн үтенәм, сөнки улар Һинеке. 10Миндә ни булһа,
улар Һинеке, ә Һиндә ни бар – улар Минеке. Шулар арҡыры
Мин данлы булдым.

[11]Мин инде донъяла түгелмен, Мин Һинең янына китәм, ә улар
донъяла ҡала. Изге Атам! Беҙ бер булған кеүек, улар ҙа бер
булһындар өсөн, уларҙы Үҙ исемеңдең – Миңә биргән исемеңдең – ҡөҙрәте менән һаҡла. [12]Улар менән бергә булған саҡта
Мин уларҙы Һинең исемеңдең – Миңә биргән исемеңдең ҡөҙрәте менән һаҡлап тоттом. Һәм Мин уларҙы һаҡланым: Изге
Яҙмала әйтелгән һүҙҙәр тормошҡа ашһын өсөн, һәләк булырға
тейешлеһенән башҡа береһе лә юғалманы.

[13]Хәҙер инде Мин Һинең янына ҡайтам. Был һүҙҙәрҙе, улар
Минең шатлығымды тулыһынса уртаҡлашһындар өсөн, донъяла
ваҡытымда һөйләйем. [14]Мин уларға Һинең Һүҙеңде еткерҙем,
һәм донъя уларға нәфрәтле, сөнки Мин был донъяныҡы булмаған кеүек, улар ҙа был донъяныҡы түгелдәр. [15]Мин Һинән уларҙы
донъянан алыуыңды түгел, ә яуызлыҡтан һаҡлауыңды үтенәм.
[16]Мин был донъяныҡы булмаған кеүек, улар ҙа бит был донъяныҡы түгелдәр. [17]Уларҙы Үҙ хәҡиҡәтең менән изге ит, ә хәҡиҡәт –
Һинең Һүҙең. [18]Һин Мине донъяға ебәргән кеүек, Мин дә уларҙы
донъяға ебәрҙем. [19]Улар ысынлап та Һинеке булһындар өсөн,
Мин улар хаҡына Үҙемде Һиңә бағышланым*.

[20]Ләкин Мин улар өсөн генә түгел, ә уларҙың һүҙе аша Миңә
иман килтереүселәр өсөн дә үтенәм. [21]Бөтәһе бер булһын, Һин
Миндә һәм Мин Һиндә булған кеүек, Һинең Мине ебәреүеңә
донъя иман килтерһен өсөн, улар ҙа бер булһындар. [22]Миңә
Һин биргән данды уларға еткерҙем: Беҙ бер булған кеүек, улар
ҙа бер булһындар: [23]Мин – уларҙа, Һин – Миндә. Мине ебәргән
булыуыңды һәм Мине яратҡан кеүек уларҙы ла яратыуыңды
донъя таныһын өсөн, улар тулыһынса бер булһындар.

[24]Атам! Һин Миңә биргән кешеләрҙең Мин барасаҡ урында
Минең менән бергә булыуҙарын теләйем. Улар Минең Һин
биргән данымды күрһендәр: Һин бит Миңә донъя яратылғанға
тиклем үк мөхәббәтеңде бирҙең. [25]Ғәҙел Атам! Донъя Һине
белмәй, Һине Мин беләм, ә улар Мине Һин ебәргәнде беләләр.
[26]Һинең Миңә булған яратыуың уларҙа ла йәшәһен һәм Үҙем
дә уларҙа йәшәйем тип, Мин Һинең исемеңде уларға белдерҙем
һәм белдерәсәкмен.

---

* Грек телендә «һагиазо» тигән һүҙ «изге итеү» һәм «бағышлау,
изге эшкә айырыу» тигән мәғәнәләргә эйә.

*Ғайсаны ҡулға алыу*

18 Ошо һүҙҙәрҙе әйткәндән һуң Ғайса шәкерттәре менән,
Кедрон үҙәнен үтеп, шундағы баҡсаға барып инде. 2Ғайса
һәм шәкерттәре йыш ҡына шунда йыйылғанлыҡтан, был урын-
ды хыянатсы Йәһүдә лә белә ине. 3Һәм бына ул, римлыларҙың
ғәскәри төркөмөн һәм баш руханиҙар менән фарисейҙар тара-
фынан ебәрелгән ғибәҙәтхана һаҡсыларын эйәртеп, шунда килде.
Уларҙың бөтәһе лә ҡорал һәм яҡтыртҡыс тотҡайнылар.

4Ғайса, Үҙе менән ни буласағын белеп, улар алдына сыҡты һәм:

– Кемде эҙләйһегеҙ? – тип һораны.

5Тегеләр Уға:

– Насаралы Ғайсаны, – тип яуап бирҙеләр.

– Ул – Мин, – тине Ғайса.

Хыянатсы Йәһүдә лә улар менән шунда тора ине. 6Ғайса:
«Ул – Мин», – тип әйткәс, тегеләр артҡа сигенеп, ергә йығылып
киттеләр.

7Ғайса йәнә:

– Кемде эҙләйһегеҙ? – тип һораны.

Улар:

– Насаралы Ғайсаны, – тинеләр.

8– Мин инде һеҙгә: «Ул – Мин», – тип әйттем бит, – тине
Ғайса. – Әгәр ҙә һеҙгә Мин кәрәк икәнмен, янымдағы кешеләрҙе
сығарып ебәрегеҙ.

9Ул шулай тип: «Һин Миңә биргәндәрҙең береһен дә юғалт-
маным», – тигән һүҙҙәре тормошҡа ашһын өсөн әйтте.

10Симон Питерҙың ҡылысы бар ине. Ул уны тартып сығарҙы
һәм, баш руханиҙың хеҙмәтсеһенә һелтәнеп, уның уң ҡолағын
сабып өҙҙө. Ул хеҙмәтсенең исеме Мәлик ине.

11Ғайса Питерға:

– Ҡылысыңды ҡынға тығып ҡуй. Атам биргән кәсәне Мин
эсмәм тип уйлайһыңмы әллә? – тине.

12Рим ғәскәриҙәре, уларҙың башлығы һәм йәһүдтәрҙең һаҡ-
сылары Ғайсаны тотоп бәйләнеләр. 13Тәүҙә Уны шул йылда иң
баш рухани булған Ҡайафаның ҡайныһы Һаннас янына алып
барҙылар. 14Йәһүдтәргә: «Бөтөн халыҡҡа ҡарағанда, бер кеше-
нең үлеүе хәйерлерәк булыр», – тип кәңәш биргән кеше нәҡ шул
Ҡайафа ине.

15Симон Питер һәм тағы бер шәкерт Ғайса артынан эйәрҙеләр.
Был шәкерт, баш рухани менән таныш булғанлыҡтан, Ғайса
менән бергә баш руханиҙың ишек алдына инә алды, 16ә Питер
ҡапҡа янында тышта тороп ҡалды. Бер аҙҙан баш руханиға
таныш булған теге шәкерт кире сыҡты. Ҡапҡа һаҡлаусы ҡыҙ
менән һөйләшеп, ул Питерҙы эскә алып инде. 17Шунда ҡапҡа
һаҡлаусы хеҙмәтсе ҡыҙ Питерға:
– Һин дә анау Кешенең шәкертеме әллә? – тип һорағас, ул:
– Юҡ, – тип яуап бирҙе.
18Һалҡын булғанлыҡтан, хеҙмәтселәр, усаҡ яғып, йылынып
торалар ине. Питер ҙа улар менән бергә йылынып торҙо.
19Баш руханиҙар Ғайсанан Уның шәкерттәре һәм нимәгә
өйрәтеүе тураһында һоранылар.
20– Мин асыҡ итеп, бөтә кеше алдында һөйләнем, – тип яуап
бирҙе Ғайса. – Һәр ваҡыт йәһүдтәр йыйыла торған синагогала
өйрәттем һәм йәшеренеп бер ни ҙә һөйләмәнем. 21Ниңә Минән
һорайһығыҙ? Минен һүҙемде ишеткән кешеләрҙән һорағыҙ.
Улар Минең ни һөйләгәнемде беләләр.
22Ғайса шулай тигәс, Уға яҡын торған һаҡсыларҙың береһе
Уның яңағына килтереп һуғып:
– Баш руханиға Һин шулай яуап бирәһеңме? – тине.
23Ғайса Уға:
– Мин ялған һөйләгән булһам, ялғанлығын иҫбат ит. Әгәр
дөрөҫөн һөйләйем икән, ниңә Миңә һуғаһың? – тине.
24Шунан Һаннас Уны, бәйләнгән хәлдә, баш рухани Ҡайафа
ҡаршыһына ебәрҙе.
25Шунда йылынып торған Симон Питерҙан:
– Һин Уның шәкерттәренең береһе түгелме? – тип һоранылар.
– Юҡ, – тип яуап бирҙе Питер.
26Баш рухани хеҙмәтселәренең береһе, ҡолағын Питер сабып
өҙгән кешенең туғаны, уға:
– Мин һине Ғайса менән бергә баҡсала күрҙем түгелме һуң? –
тине.
27Питер был юлы ла ваз кисте. Тап ошо ваҡытта әтәс ҡыс-
ҡырып ебәрҙе.
28Иртә менән Ғайсаны Ҡайафа янынан римлыларҙың идара-
сыһы һарайына алып килделәр. Һаҡсылар һарайға инмәнеләр,
сөнки инһәләр пакланыуҙары боҙолоп, Ҡотҡарылыу байрамын-
да ҡатнаша алмаҫтар ине.

29Пилат үҙе улар янына сыҡты һәм:
– Был кешене нимәлә ғәйепләп минең ҡаршыма килтерҙегеҙ? – тип һораны.
30Тегеләр уға:
– Әгәр ҙә енәйәтсе булмаһа, беҙ Уны һинең хөкөмөңә тотоп килтермәгән булыр инек, – тип яуап бирҙеләр.
31– Уны үҙегеҙ алығыҙ һәм ҡанунығыҙ буйынса хөкөм итегеҙ, – тине Пилат.
Йәһүдтәр:
– Беҙгә кемде лә булһа үлемгә дусар итеү хоҡуғы бирелмәгән, – тинеләр.
32Был иһә Ғайсаның Үҙенең ниндәй үлем менән үләсәгенә ишара итеп әйткән һүҙе тормошҡа ашһын өсөн әйтелде.
33Пилат ҡабат һарайына инде һәм, Ғайсаны саҡырып:
– Һин йәһүдтәр батшаһымы? – тип һораны.
34Ғайса:
– Һин быны үҙеңдән генә әйтәһеңме, әллә Минең хаҡта һиңә башҡалар һөйләнеме? – тине.
35Пилат Уға:
– Мин йәһүдме ни? Һине миңә Үҙ халҡың һәм баш руханиҙар тапшырҙы. Һин нимә ҡылдың? – тине.
36Ғайса яуап бирҙе:
– Минең Батшалығым был донъяныҡы түгел. Әгәр Батшалығым был донъяныҡы булһа, ҡул аҫтымдағы кешеләр, Мине йәһүдтәргә бирмәҫ өсөн, яу күтәрерҙәр ине. Юҡ, Минең Батшалығым бындағы түгел.
37– Тимәк, Һин Батша улай ҙа? – тип һораны Пилат.
Ғайса:
– Һин Мине Батша тиһең. Мин хәҡиҡәт тураһында шәһәҙәт биреү өсөн тыуҙым, донъяға ла шуның өсөн килдем. Хәҡиҡәт яҡлы һәр кем Минең тауышымды ишетә, – тине.
38– Нимә ул – хәҡиҡәт? – тип һораны Пилат һәм, ошо һүҙҙе
әйткәс, яңынан йәһүдтәр алдына сыҡты. Уларға: – Мин был
кешелә бер ниндәй ғәйеп тапмайым. 39Һеҙҙең йолағыҙ буйынса,
Ҡотҡарылыу байрамында мин бер тотҡондо азат итергә тейешмен. «Йәһүдтәр батшаһын» азат итеүемде теләйһегеҙме?
40Бөтәһе лә:
– Уны түгел! Варавваны сығар! – тип ҡысҡырҙылар.
Варавва иһә юлбаҫар ине.

*Үлем хөкөмө*

19 Шунан һуң Пилат Ғайсаны ҡамсы менән һуҡтырырға
ҡушты. 2Ғәскәриҙәр, сәнскеле сыбыҡтарҙан таж үреп, Унын
башына һалдылар, өҫтөнә ҡуйы ҡыҙыл төҫтәге сапан кейҙерҙе-
ләр һәм 3бер-бер артлы Унын янына килеп:
– Йәшәһен «йәһүдтәр батшаһы», – тип яңаҡтарына һуҡтылар.
4Пилат йәнә сығып, халыҡҡа:
– Мин уның бер ниндәй ҙә ғәйебен тапмауымды белдереү
өсөн, Уны һеҙҙең алдығыҙға сығарам, – тине.
5Башына сәнскеле таж, өҫтөнә ҡыҙыл сапан кейгән Ғайса
сығып баҫты.
– Бына Кеше! – тине Пилат.
6Баш руханиҙар һәм һаҡсылар, Уны күргәс:
– Саҡтыға* ҡаҙаҡла Уны! Саҡтыға! – тип ҡысҡырҙылар.
Пилат уларға:
– Алығыҙ ҙа үҙегеҙ ҡаҙаҡлағыҙ, сөнки мин Уның бер ғәйебен
дә тапмайым, – тине.
7Йәһүдтәр:
– Беҙҙең Ҡанунымыҙ бар. Ҡанун буйынса Ул үлергә тейеш,
сөнки Үҙен Алла Улы тип атаны, – тип яуап бирҙеләр.
8Быны ишеткәс, Пилат бигерәк тә ныҡ ҡурҡыуға төштө һәм,
йәнә һарайға инеп, Ғайсанан:
– Һин ҡайҙанһың? – тип һораны.
9Әммә Ғайса яуап бирмәне.
10– Һөйләшергә теләмәйһеңме – тине Пилат. – Һине азат итергә
лә, саҡтыға ҡаҙаҡлатырға ла хаҡым барлығын белмәйһеңме ни?
11Ғайса уға яуап итеп:
– Һиңә юғарынан бирелмәгән булһа, Минең өҫтән бер ниндәй
хакимлығың булмаҫ ине. Шунлыҡтан Мине һиңә тапшырған
һатлыҡтың гонаһы һинекенән ҙурыраҡ, – тине.
12Шунан һуң Пилат Уны азат итергә тырышып ҡараны.
Йәһүдтәр иһә:
– Уны ҡотҡараһың икән, һин Ҡайсарҙың* дуҫы түгелһең!
Үҙен-үҙе батша тип иғлан иткән һәр кем – Ҡайсарҙың дошма-
ны, – тип ҡысҡырҙылар.

---

* Ул заманда кешеләрҙе язалап үлтереү өсөн ҡулланыла торған
бер-берегенә тура мөйөшләп ҡағылған ике бүрәнә. Ул йайланманы
«тәре» тип тә атайҙар.

13 Был һүҙҙәрҙе ишеткәс, Пилат, Ғайсаны сығарып, «Таш баҫма» (йәһүдсә «Габбата») тип аталған ҡалҡыу ерҙәге хөкөмсөләр урынына барып ултырҙы.

14 Иртәгә Ҡотҡарылыу байрамы тигән көндөң төш ваҡыты ине.

Пилат йәһүдтәргә:

– Бына һеҙҙең батшағыҙ! – тине.

15 Ә улар:

– Олаҡтыр Уны! Юғалһын! Саҡкыға ҡаҙаҡла! – тип һөрәнләнеләр.

– Батшағыҙҙы ҡаҙаҡлайыммы? – тине Пилат.

Тегеләр:

– Ҡайсарҙан башҡа батшабыҙ юҡ беҙҙең! – тип яуап бирҙеләр.

16 Шунан һуң, ниһайәт, Пилат Уны, язалап үлтерһендәр өсөн, йәһүдтәргә тапшырҙы. Ғайсаны һаҡсылар уратып алды.

*Ғайсаны саҡкыға ҡаҙаҡлау*

17 Уны, Үҙенең саҡкыһын күтәртеп, «Баш һөйәге», ә йәһүдсә
«Голгота» тип аталған урынға алып барҙылар. 18 Ул һәм Уның
менән бергә тағы ике кешене – береһен уң яғына, икенсеһен һул
яғына, ә Ғайсаны урталағы саҡкыға ҡаҙаҡланылар. 19 Пилат
саҡкыға «Насаралы Ғайса – йәһүдтәр Батшаһы» тигән яҙыу
беркетергә ҡушты. 20 Ул яҙыуҙы күп йәһүдтәр уҡыны, сөнки
Ғайса саҡкыға ҡаҙаҡланған ер ҡалаға яҡын ине, һәм ул яҙыу
йәһүд, грек һәм латин телдәрендә ине. Йәһүдтәрҙең баш руханиҙары Пилатҡа әйттеләр:

21 – «Йәһүдтәр Батшаһы» тип түгел, ә «Был кеше Үҙен: Мин йәһүдтәр Батшаһы, тип атаны», – тип яҙ тинеләр.

22 Пилат:

– Мин ни яҙһам, шул яҙылды инде, – тип яуап бирҙе.

23 Ғәскәриҙәр, Ғайсаны саҡкыға ҡаҙаҡлағас, Уның кейемдәрен алып, һәр ғәскәригә бер өлөш итеп дүрткә бүлделәр һәм сапанын да алдылар. Сапан иһә тегелмәгән, ә бер бөтөн туҡыма ине.

24 Улар:

– Быны йыртмайыҡ, йәрәбә һалайыҡ, кемгә булһа ла сығыр, – тинеләр.

---

* Ҡайсар – боронғо Рим императорҙарының рәсми исемдәренән береһе.

Был хәл Изге Яҙмалағы: «Улар Минең кейемдәремде бүлешеп
алдылар, өҫ кейемемә йәрәбә һалдылар», – тигән һүҙҙәр тор-
мошҡа ашһын өсөн булды. Ғәскәриҙәр тап шулай эшләнеләр ҙә.
25Ғайса ҡаҙаҡланған саҡы янында Уның әсәһе, әсәһенең һең-
леһе, Килопас ҡатыны Мәрйәм һәм Магдалалы Мәрйәм баҫып
торалар ине. 26Ғайса, Үҙенең әсәһен һәм шунда уҡ торған һөйөк-
лө шәкертен күреп, әсәһенә:
– Ханым! Бына был – һинең улың, – тине. 27Унан шәкерткә: –
Бына был – һинең әсәң, – тине.
Шул ваҡыттан шәкерт уны үҙ йортона алды.

*Ғайсаның үлеме*

28Ғайса, булырға тейешле хәлдәрҙең ысынға сығыуын белгән-
лектән, Изге Яҙмала әйтелгәндәр тормошҡа ашһын өсөн:
– Мин һыуһаным! – тине.
29Шунда әсе шарап һеркәһе тултырылған көршәк тора ине.
Ғәскәриҙәр, болот киҫәген шарап һеркәһенә мансып, уны иссоп*
сыбығына элеп, Ғайсаның ирененә терәнеләр.
30Ғайса, шарап һеркәһен ауыҙ иткәс:
– Ысынға ашты! – тине лә, башын эйеп, йән бирҙе.
31Был хәлдәр йома көндө булды. Йәһүдтәр язалап үлтерел-
гәндәрҙең кәүҙәләрен шәмбегәсә саҡыла ҡалдырырға теләмә-
неләр, сөнки шәмбе бөйөк байрам көнө ине. Шунлыҡтан улар
Пилаттан мәйеттәрҙе, аяҡтарын һындырып, саҡынан алып
ташлауҙы һоранылар.
32Ғәскәриҙәр килеп, Ғайса менән бергә ҡаҙаҡланғандарҙың
тәүҙә береһенең, унан икенсеһенең аяҡтарын һуғып һындырҙы-
лар. 33Әммә Ғайса янына килгәс, Уның инде үлгән булыуын
күрҙеләр һәм шуға күрә аяҡтарын һындырманылар. 34Ә бер
ғәскәри Уның ҡабырғаһына һөңгө менән сәнесте, унан ҡан менән
һыу ағып сыҡты.
35Быларҙы, һеҙ ҙә иман килтерһен тип, бөтәһен дә үҙ күҙе
менән күргән кеше һөйләп бирҙе. Уның шаһәҙәте хаҡ, сөнки ул
хәҡиҡәтте һөйләүен белә. 36Шулай итеп, Изге Яҙмала: «Уның
һис бер һөйәге һынмаҫ», – тип яҙылған һүҙҙәр тормошҡа ашты.
37Ә Изге Яҙманың башҡа бер урынында: «Улар сәнселгән
Затҡа ҡарарҙар», – тип тә әйтелгән.

---

* Иссоп – йәһүдтәрҙең дини йолаларында ҡулланыла торған үҫемлек.

*Ғайсаны ҡәбергә һалыу*

[38]Шунан һуң, йәһүд башлыҡтарынан ҡурҡыуы арҡаһында,
Ғайсаның шәкерте булыуын йәшереп йөрөүсе ариматеялы Йософ
Пилаттан Ғайсаның кәүҙәһен алырға рөхсәт һораны. Пилат
рөхсәт бирҙе һәм Йософ Ғайсаның кәүҙәһен саткынан барып
алды. [39]Элегерәк төндә Ғайса янында булған Никодим да килде
һәм йөҙ ҡаҙаҡҡа яҡын мирра* менән алоэ ҡушып яһалған хуш
еҫле май килтерҙе. [40]Улар, Ғайсаның кәүҙәһен алып, йәһүдтәрҙең
үлгәндәрҙе ерләү йолаһы буйынса, Уны хушбуй һибелгән кәфенгә
уранылар. [41]Ғайса саткыға ҡаҙаҡланған ерҙә бер баҡса, ә баҡсала
бығаса һис кем ҡуйылмаған яңы ҡәбер бар ине. [42]Йәһүдтәрҙең
байрамға әҙерлек күрә торған йома көнө булғанлыҡтан, Ғайса-
ны шунда һалдылар, сөнки ҡәбер яҡын ине.

*Ғайсаның терелеп тороуы*

**20** Магдалалы Мәрйәм аҙнаның беренсе көнөндә иртән ир-
түк, әле ҡараңғы ваҡытта уҡ, ҡәбер ҡыуышы янына кил-
де һәм ҡыуыш ауыҙына терәтелгән таштың ситкә алып таш-
ланыуын күрҙе.

[2]Ул шунда уҡ Симон Питер һәм Ғайсаның теге яратҡан
шәкерте янына йүгереп барып, уларға:

– Раббиҙы ҡәберҙән алып киткәндәр. Ҡайҙа ҡуйғандарын бел-
мәйбеҙ, – тине.

[3-4]Питер менән әлеге шәкерт ҡәбер янына киттеләр. Улар
икеһе лә йүгерҙеләр, әммә теге шәкерт Питерға ҡарағанда йыл-
дамыраҡ барып етте. [5]Эйелеп ҡарағас, ул унда ятҡан кәфенде
күрҙе, ләкин ҡәбер эсенә инмәне. [6]Уның артынса Симон Питер
ҙа килеп етте. Ул, мәмерйә эсенә инеп, [7]унда ятҡан кәфенде һәм
Ғайсаның башына уралған сирәкте күрҙе. Әммә сирәк кәфен
менән бергә түгел, ә урап ҡуйылғанса, үҙ урынында айырым ята
ине. [8]Шунан һуң ҡәбер янына алданыраҡ йүгереп килгән шәкерт
тә эскә инде һәм ышанды. [9]Ләкин улар Ғайсаның үленән тере-
ләсәге тураһында Изге Яҙмала әйтелгәнде аңламайҙар ине әле.
[10]Шунан һуң шәкерттәр өйҙәренә ҡайттылар.

---

* Мирра – йәһүдтәрҙең дини йолаһы буйынса ерләү алдынан мәйет-
кә һөртөлә торған ҡыйбатлы еҫле ыҫмала.

11Ә Мәрйәм ҡәбер янында илап ҡалды. Ул илай-илай ҡәбер
эсенә эйелеп ҡараны һәм 12унда аҡтан кейенгән ике фәрештәне
күрҙе. Уларҙың береһе Ғайса кәүҙәһе ятҡан урындың баш осонда,
икенсеһе аяҡ осонда ултыра ине. Улар:

13– Ҡатын! Ниңә илайһың? – тип һоранылар.

Ул:

– Минең Раббымды алып киткәндәр, ә ҡайҙа ҡуйыуҙарын белмәйем, – тип яуап бирҙе. 14Шулай тигәндән һуң артына боролоп ҡараны ла унда баҫып торған Ғайсаны күрҙе, әммә Уның Ғайса икәнен таныманы.

15Ғайса уға:

– Һеңлем, ниңә илайһың? Кемде эҙләйһең? – тине.

Мәрйәм, Уны баҡсасы тип уйлап:

– Әфәндем! Уны һин алып киткән булһаң, ҡайҙа ҡуйғаныңды әйт, мин барып алырмын, – тине.

16Ғайса уға:

– Мәрйәм! – тип өндәште.

Мәрйәм әйләнеп ҡарап, йәһүдсә:

– Раббуни! (йәғни Остаҙ), – тип ҡысҡырып ебәрҙе.

17– Миңә ҡағылма! – тине Ғайса, – Мин әле Атам хозурына күтәрелмәнем. Шәкерттәремә ҡайтып әйт: «Мин Үҙемдең Атам һәм һеҙҙең Атағыҙ янына, Үҙемдең Аллам һәм һеҙҙең Аллағыҙ янына ҡайтам».

18Магдалалы Мәрйәм шәкерттәр янына барып:

– Мин Раббиҙы күрҙем, – тине һәм Ғайсаның уларға тапшырған һүҙҙәрен әйтеп бирҙе.

19Шәкерттәр шул көндө, йәғни аҙнаның беренсе көнөндә, кис
менән, йәһүдтәрҙән ҡурҡып, өй ишектәрен бикләп йыйылып
ултырғанда, Ғайса килеп керҙе. Ул, уртаға баҫып:

– Именлек һеҙгә! – тине, 20уларға Үҙенең ҡулдарын һәм ҡабырғаһын күрһәтте. Шәкерттәр Раббиҙы күреп бик ҡыуандылар.

21Ғайса тағы:

– Именлек һеҙгә! – тип ҡабатланы. – Атам Мине ебәргән кеүек, Мин дә һеҙҙе ебәрәм.

22Шулай тигәс, Ул һулышын уларға өрөп:

– Изге Рухты ҡабул итегеҙ! 23Кемдең гонаһтарын кисерһәгеҙ,
шуныҡы кисерелер; кемдекен кисермәһәгеҙ, уның гонаһы кисерелмәҫ, – тине.

*Күрмәйенсә иман килтереүселәр бәхетле!*

24Ғайса килгәндә ун икенең береһе, Игеҙәк ҡушаматлы Тома,
улар янында юҡ ине.
25Башҡа шәкерттәр уға:
– Беҙ Остаҙды күрҙек! – тинеләр.
Ә ул уларға:
– Уның ҡулдарындағы ҡаҙаҡ яраларын күрмәйенсә, шул
яраларға бармағымды, ҡабырғаһындағы йәрәхәткә ҡулымды
тейҙереп ҡарамайынса, ышанмаясаҡмын, – тип яуап бирҙе.
26Бер аҙна үткәс, шәкерттәр тағы бергә йыйылып ултырғанда,
Фома ла улар янында ине. Ғайса ишек бикле килеш килеп инде
һәм уларҙың ҡаршыһына баҫып:
27– Именлек һеҙгә! – тине. Унан Томаға: – Бармағыңды һуҙ
һәм Минең ҡулдарыма тейҙер. Ҡулыңды ҡабырғамдағы йәрә-
хәткә ҡуй! Икеләнеүҙән туҡта һәм иман килтер, – тине.
28– Минең Раббым һәм минең Аллам! – тип ҡысҡырҙы Тома.
29Ғайса уға:
– Һин Мине күргәнгә күрә иман килтерҙең. Әммә Мине күр-
мәйенсә иман килтереүселәр бәхетле, – тине.
30Ғайса шәкерттәре алдында был китапта яҙылмаған башҡа
бик күп мөғжизәләр ҙә күрһәтте.
31Былары иһә Ғайсаның Алла Улы, Мәсих булыуына һеҙ
иман килтерһен өсөн һәм, Уға иман килтереү арҡаһында, һеҙгә
тормош булһын өсөн яҙылды.

*Ғайсаның шәкерттәре менән осрашыуы*

21 Ошо хәлдәрҙән аҙаҡ Ғайса Тибериас диңгеҙе буйында
шәкерттәренә тағы күренде. Уның күренеүе былай булды:
2Симон Питер, Игеҙәк ҡушаматлы Тома, Галилеяның Кана
ҡалаһынан Натанаил, Завадья улдары һәм йәнә ике шәкерт
бергә йыйылғайнылар. 3Симон Питер:
– Мин балыҡ тоторға барам, – тигәс, бүтән шәкерттәр:
– Беҙ ҙә һинең менән барабыҙ, – тинеләр.
Улар, кәмәгә ултырып, йөҙөп киттеләр, ләкин ул төндә бер
ни ҙә тота алманылар.
4Таң атҡанда яр буйында Ғайса баҫып тора ине, әммә шә-
керттәре Уны танымanылар. 5Ғайса уларға:

– Дуҫтар! Ашарлыҡ берәй нәмә тота алдығыҙмы? – тип һорау
бирҙе.

– Юҡ, – тип яуап ҡайтарҙы улар.

6 Ғайса:

– Йәтмәне кәмәнең уң яғына һалығыҙ, тоторһоғоҙ, – тине.

Улар шулай иттеләр һәм эләккән балыҡтың күплегенән йәт-
мәне тартып сығара алманылар.

7 Шунда Ғайсаның яратҡан шәкерте:

– Был – Рабби! – тине Питерға.

«Рабби» тигән һүҙе ишеткәс, Симон Питер, өҫ кейемен рәтләп
(ул уны яланғас тәненә кейгәйне), кәмәнән һыуға һикерҙе. 8 Ә
бүтән шәкерттәр балыҡ тулған йәтмәне йөҙ ҡырҡ аршын самаһы
ғына алыҫлыҡтағы ярға һөйрәп сығарҙылар. 9 Кәмәнән төшөп,
ярға сыҡҡас, улар усаҡтағы ҡуҙ өҫтөндә ятҡан балыҡты күрҙе-
ләр. Усаҡ янында икмәк тә бар ине. 10 Ғайса уларға:

– Тотҡан балыҡтарығыҙҙың бер аҙын бында килтерегеҙ, –
тине.

11 Симон Питер эре-эре балыҡ тулған йәтмәне ярға тартып
сығарҙы. Унда йөҙ ҙә илле өс балыҡ бар ине. Шул тиклем күп
балыҡ булыуға ҡарамаҫтан, йәтмә йыртылманы.

12 Ғайса шәкерттәренә:

– Ашарға ултырығыҙ, – тине.

Уларҙың береһе лә Унан: «Һин кем?» – тип һорарға баҙнат
итмәне, сөнки Уның Рабби икәнен аңлағайнылар инде.

13 Ғайса яҡыныраҡ килеп, икмәкте алды һәм уларға өләште,
балыҡты ла таратып бирҙе.

14 Был инде Ғайсаның үлеп терелгәндән һуң шәкерттәренә өсөн-
сө тапҡыр күренеүе ине.

15 Бөтәһе лә ашап туйғас, Ғайса Симон Питерҙан:

– Юныс улы Симон! Һин Мине башҡа шәкерттәремә ҡара-
ғанда нығыраҡ яратаһыңмы? – тип һораны.

Питер:

– Эйе, Раббым! Һин минең яратыуымды беләһең, – тип яуап
бирҙе.

16 Ғайса:

– Минең бәрәстәремде көт, – тине һәм икенсе тапҡыр: – Юныс
улы Симон! Һин Мине яратаһыңмы? – тип һораны.

Питер Уға:

– Эйе, Раббым! Һин минең яратыуымды беләһең, – тип яуап
бирҙе.

17Ғайса:
– Минең һарыҡтарымды көт, – тине һәм өсөнсө тапҡыр ҙа
унан:
– Юныс улы Симон! Һин Мине яратаһыңмы? – тип һораны.
Питер, Уның: «Һин Мине яратаһыңмы?» тип өсөнсө тапҡыр
һорауына көйөнөп:
– Раббым! Һиңә бөтәһе лә билдәле. Һин минең яратыуымды
ла беләһең, – тип яуап бирҙе.
Ғайса уға:
– Минең һарыҡтарымды көт, – тине. – 18Һиңә ысын дөрөҫөн
әйтәм: йәш сағыңда һин, үҙ-үҙеңде билбаулап, теләгән ереңә бара
инең. Ә ҡартайғас, ҡулдарыңды ситкә һуҙырһың, һәм башҡа
берәү, һине билбаулап, теләмәгән ереңә алып китер.
19Ул был һүҙҙәрҙе Питерҙың ниндәй үлем менән Алланы
данлаясағын белдереп әйтте. Шунан һуң Ғайса уға:
– Минең арттан бар! – тине.
20Шул ваҡыт Питер боролоп ҡараны ла арттарынан Ғайсаның
яратҡан шәкерте килеүен күрҙе. Был – киске аш табынында
Ғайсаның эргәһендә ултырған, «Остаҙ! Һиңә кем хыянат итә-
сәк?» – тип һораған шәкерт ине. 21Питер, уны күргәс:
– Раббым! Уның менән ни буласаҡ? – тип һораны.
22– Мин яңынан килгәнсе уның йәшәүен теләһәм дә, унда һинең
ни эшең бар? Һин Минең артымдан бар, – тине Ғайса.
23Бына нилектән Уға иман килтереүселәр араһында: «Ул шә-
керт үлмәйәсәк», тигән һүҙ таралды. Әммә Ғайса «ул үлмәйәсәк»
тимәне, бары тик: «Мин яңынан килгәнсе уның йәшәүен telә-
һәм дә, унда һинең ни эшең бар?» – тип кенә әйтте.
24Был ваҡиғалар тураһында һөйләп биргән һәм уларҙы яҙып
алған шәкерт шуның үҙе ине инде. Һәм беҙ уның шәһәҙәте хаҡ
икәнлеген беләбеҙ.
25Ғайса быларҙан башҡа ла күп эштәр башҡарҙы. Әгәр ҙә
уларҙың һәммәһе бәйнә-бәйнә яҙылһа, ул китаптар донъяға
һыймаҫ ине, тип уйлайым.